Maxxansa jalqabaa, April 2020

Maxxansa lammaffaa, June 2020

**Teessoo:**

Yohannes W. Kudama

johannesworkineh@gmail.com

**+251911301356**

P.O.Box 23794

1000 Addis Ababa, Ethiopia

Facebook: **Yohannes W.Kudama**

## Yaadannoo Kitaabichaa

Namoota jireenyi isaanii utuu macaafa qulqulluu barsiisanii fi jaalala Waaqayyoo jiraatanii wareegamaniif haa ta'u. Namoonni dhoksaa mootummaa Waaqayyoo hubatan baay'een dubbiisaatiif of-kennanii tajaajila seena qabeessa utuu tajaajilanii jireenyi isaanii kan wareegame hedduudha. Utuu waanti baay'een barbaachisuu ofitti hir'isanii yaada Waaqayyoo addunyaa qaqqabsiisaniiru. Isaan utuu iddoo hin filatin iddoo fayyisaan isaanii filateefitti argamuun addunyaaf ibsanii ofiif wareegamaniiru. Gatii isaanii Waaqayyorraa fudhachuuf hojii mootummaa Waaqayyootiif of-kennanii, addunyaa dhufuuf jiru beeksisaniiru. Namoota wangeelaaf wareegaman mara samiirratti akkan argu abdachaa yaadannoo kitaaba kanaa isaaniif taasiseera.

**Yaada Gulaaltota kitaabichaa**

kitaaba Yohaannis Warqinaa barreesse ilaalchisee, baay'een gammadee Waaqayyoon galateeffadhe. Yohaannisiin Waggoota kudha lama(12)duraa kaaseen beeka. Obboleessi kun nama ayyaanni guddaan irra jiruu fi Sagalee Waaqayyoo dubbisuu jaallatuudha. Kitaabni inni barreesse kun dhalootaaf ergaa baay'ee guddaa qaba. Sababniisaa, gara Sagalee Waaqayyootti deebi'aa ergaa jedhu qaba. kanaaf hunduu itti haa fayyadamu jechuun barbaada.

**Luba Taganyee Namarraa**

**L.W.M.Y.I.W.A.O.Finfinnee**

**Yohaannis Warqinaa**, guddummaa tajaajila wangeelaa fi ulfina Macaafa qulqulluutiif caalchisee dursa akka kennu itti dhiyeenyaan tajaajilaa fi jireenya isaarraa arguu danda'eera. Kanas agarsiisuuf kitaaba ajaa'ibaa miiraa fi hafuura namaa kan kakaasu nuuf qabatee dhiyaateera. Kitaaba kana keessatti, Macaafni qulqulluun jireenya keenyaaf ulfina,aboo fi bu'aa inni qabu akkaataa adda ta'een ibsee jira. Macaafni qulqulluun dubbifamuu fi kabajamuu qaba jechuun ibsa guddaa kennee karaa namatti toluun dhiyeessee jira. Kitaaba kana barreessuu isaa arguu kootiif guddaa gammadeera. Kanaaf, kitaabichi dubbifamuu fi namoota biraatiif affeerraa godhamuu qaba. Amantoota fi tajaajiltootaa hundaan dubbifamuu akka qabun gorsa kenna.

**Pastor Fisseha Fayyisaa Tufaa(M.A)**

**Dean of ABC, graduate program**

Kitaaba, Humna Dubbii Waaqayyoo, jedhu kana dubbiseera. Anniisaa kitaabichi of keessaa qabun keessa kootti xinxaalaa ture. Dubbiin Waaqayyoo safuu qaba. Of- eeggannaa gaafata. Akka Kubbaa dirree taphaa irratti walitti dhiitanii; abbaan barbaade miillan, kaan harkaan, kaan mataadhaan, lapheedhaan Walitti dhidhiitan otoo hin taane; kabajaniitu ittiin kabajamu. Hojii mootummaa Waaqayyoo isa kabajamaa kana itti waamamu malee itti hin qacaraman. Waanti guddaan bara kana Waldaa kiristaanaas, amantootas fi Warra hin amaninis bitaa kan itti gale kana. Kitaabichi waa'ee kanaa sirriitti lafa kaa'a. Namni Afaan kana dhaga'uu fi dubbisuu danda'u; maal akka ta'ee fi eessa akka jiru of- baruu yoo barbaade kitaaba kana haa dubbisun jedha.

**Dassaaleny Alamuu Badhaadhaa.**

**Manaajara Vision fund Microfinance fi Tajaajilaa Wangeelaa**

Kitaaba kana Waaqayyo amantootaa fi sagalee isaa walitti araarsuuf kan qopheesseedha jedheen fudhadha. Bu'uurrii fi hundeen Kiristaanummaa keenyaa, Dubbii Waaqayyoo akka ta'e addeessee dubbata. Har'a baay'een; akka namni ykn raajiin ta'e jecha baasuuf eegu malee isa burqaa jireenyaa ta'e, isa damma caala mi'aawu, isa aannan caala nama qabbaneessu fi ibsaa jireenyaa isa ta'e sagalicha gananii jireenya qarshiin bitachuuf yaalu. Inni kun daldala Seeraan alaa ykn kontirobaandii jireenya balleessuuf hojjechaa turee fi ba'e akka ta'e ifatti agarsiisa. Kitaabichi waa'ee kanaa sirriitti

mul’isa. Barreessaa kitaabichaatiin, baga Waaqayyo amantootaa fi sagalee isaa walitti araarfachuuf afaan si godhaten jedha. Kitaaba kana hunduu haa dubbisuu jechuun barbaada.

**Kabbadaa Tasammaa Keeyyataa**

**Dhaabbata Woorlid Vizyinii (World Vision) damee Wanciitti hojjetaa dhimma Daa'immanii, Hawaasummaa fi Tajaajilaa Wangeelaa**

Kitaabni Humna Dubbii Waaqayyoo jedhu kun, kitaaba hafuuraa bilchina guddaan barreeffame akka ta'e maxxansa dura gulaaluuf yeroon dubbisen arge. Yohaannis Warqinaa, hiriyyaa koo waan ta'eef, sirriittan isa beeka. Namoota Sagalee Waaqayyoo mul'ata guddaan barsiisan keessaa isa tokkoodha. Kitaabni isaa jalqabaa kun dubbistootaaf eebba guddaa akka ta'u shakkii hin qabu. Namni jireenya hafuuraa isaatti guddachuu barbaade kamuu kitaaba ajaa'ibaa kana haa dubbisu. Gumaacha og-barruu Oromoof taasiseef obboleessa koo Yohaannisiin galateeffachaa, fuula duraafis waan guddaa akkan irraa eegu nan dhaamaaf! Deemsi itti fufa!

**Eebbisaa Baayisaa (M.A)**

**Barsiisaa fi Barreessaa**

Ilaamee dhalootaa, Abiddi bishoomee, Bishaan yoo abiddoome, Yeeyyiin Hoolomee, Hoolaan yoo Yeeyyome, dhugaan hadhooftus akka eebichaa sobni mi'ooftus akka dammaa, Addunyaa xaa'oo seexanaan misoomte dhugaa adamsuuf kora wal-waamtu keessa akka jiru quba qabaadhaa. Kitaaba Humna dubbii Waaqayyoo, jedhu kana gulaaluu eegaleen gulaalamee waan hin beekne baay'ee bare. Bara dhaloonni garaaf malee dhugaaf buluu dide keessa Abshiraa,Humni Dubbii Waaqayyoo jiraa, inni murtii haqaa laatu. Biyya lafaa hamilee namaa nyaattee annisaa zeeroo gootu kana keessatti namni kitaaba kana sirriitti dubbisee qalbeeffate humna dubbii Waaqayyoo keessaa annisaa lafa dheeraa ittiin imalu kuufata. Kanaaf ammas ammas haa dubbifnun jedha.

**Obsinaan Bantii(M.A)**

**Barreessaa fi Barsiisaa Afaan Oromoo**

Kitaabni, **Humna Dubbii Waaqayyoo** jedhu kun, dhoksaa gadi fageenyaan kan nu barsiisuudha. Kitaaba kana dubbiseera. Dhoksaa dubbii Waaqayyoo isa hubachuu akka qabnu nu barsiisa. Saba keenyaaf wanti barbaachisaan dubbii Waaqayyoo hubachuudha. Kanaafuu, Kitaaba kana akka dubbifataniin nama hundumaa itti affeera.

**Taarraqaa Abarraa**
**Lallabaa Wangeelaa Fi Barreessaa, U.S.A**

# Baafata

**Qabiyyee……………………………..……………..…fuula**

Yaadannoo kitaabichaa……………………..……..……....3

Yaada gulaaltotaa………………………………………..…4

Galata addaa………………………………………..……...9

Seensa………………………………..............................10

**Boqonnaa Tokko**

Dubbii Waaqayyoo ……………………………………...…12

**Boqonnaa Lama**

Jalqabbii Dubbii Waaqayyoo……………………................61

**Boqonnaa Sadii**

Humna Dubbii Waaqayyoo................................................90

**Boqonnaa Afur**

Meeshaa Lolaa Amantootaaf Kenname………..............142

**Boqonnaa Shan**

Macaafa Argame………………………….....................161

**Boqonnaa Ja'a**

Dammummaa Dubbii Waaqayyoo……………………......173

**Boqonnaa Torba**

Hiixannaa Jeneraalotaa …………………………………...189

## Galata addaa

Waaqayyo isa karaa hundumaan na gargaare nan galateeffadha. Ergaan kun namoota bira akka ga'uuf keessa kootti kaka'umsa guddaa uumee akkan barreessuuf cimina kan naaf kenne isaadha. Ulfinni guddaan maqaa isaatiif haa ta'u.Obboleessa koo Biyya Ameerikaa jiru, Adaanee Nugusee guddaan galateeffadha. Ati anaaf obboleessa,hiriyyaadha akkasumas eebba kooti. Siin ala hojiin kun akka amma ta'e kana hin ta'u ture. Maallaqaan na gargaaraa ani siif jira jechaa, na jajjabeessaa waggoota hedduuf cimina waan naaf taateef; anis jaalalaa fi of-kennuu keetiif; kunoo dubbistootni koo akka si galateeffataniif dhugaa siif ba'eera.

Galatni koo onneerraa madde akka naaf qaqqabu kanin barbaadu; haadha koo, kanan handhuura ishee irraa citee addunyaa kanatti dabalame, tajaajilaa waaqa jiraataa akkan ta'uuf humna kan naaf taate, Gaalanee Caalchisaa, heddun galateeffadha. Umurii dheeraa nuuf jiraadhun jedha. Akkasumaas, Abbaa koo, Warqinaa Kudhaamaa, ofiisaa naaf kennuun na guddisee kan gargaare guddaan galateeffadha.

Maatii koo yeroo fi hamilee naaf kennitan hundaan guddaa galatoomaan jedha. Haadha warraa koo Xaayituu Amansiisaa baay'een galateeffadha. Akkasumas, Hiriyoota koo tumsi keessan amma har'aatti humna naaf ta'e; Gumaachaa fi gargaarsa keessan hundaaf guddaa galatoomaa.

## Seensa kitaabichaa

Yaadni Waaqayyo namaaf qabu; dubbii isaa keessatti ibsamee jira. Namoota gara Yesuusiin beekuutti, guddinaa fi jijjiiramaaf deebisuun akeeka Waaqayyooti. Dubbiin isaa kanaaf karaa namoota garaa garaatiin mul'ate. Macaafni qulqulluun ergaa bara baraati. Bal'inaan kitaabicha keessaa argina.

Macaafni qulqulluun, xalayaa Waaqayyo ilmaan namootaa jireenyatti galchuuf barreesseedha. Anis kitaaba kana kennaa koo jalqabaa godhee saba koof gumaacheera. Dubbin Waaqayyoo furtuu jireenya namootaati. Humni Dubbii Waaqayyoo, mul'achuuf amantii fi ayyaana barbaachisa. Bara inni balbala isaa cufate dubbii isaa qo'atanii ittiin jiraachuun hin yaadamu. Yeroon dubbiisaaf ajajamuu amma.

Ani kiristaana kan jedhu hunduu waa'ee kiristaanummaa baruu kan barbaadu, dubbii Waaqayyoo qayyabachuun gaaffii qabuuf deebii qubsaa argachuu ni danda'a. Akkasumallee, tajaajilaa rakkina qabuun kan miidhame gara Macaafa qulqulluutti deebi'ee garaa garummaa tajaajila fi tajaajilaa hubachuu ni danda'a.

Hafuurri qulqulluun gara warra dubbii Waaqayyoo jiraataatiif hin ajajaminii waan hin gorreef; namni akkasii waan hojjetee fi ittiin hojjetame tarreessee Waaqayyoon komata malee jireenya dinqii jiraachuu hin danda'u. Kanaanis maqaan baddee seenaan gurraachoofti. Gaabbiin haftee ofitti-amanamummaa hammarra darbeen guutamuun badii irratti badii galmessisa. Dinqiin kan hojjetamu yoo meeshaa hafuuraa injifannoo namaaf argamsiisutti fayyadamaniidha.

Meeshaawwan kunis; Maqaa Yesuus, Dhiiga Yesuus, Dubbii Waaqayyoo fi galateeffannaadha.

Yoo dubbii Waaqayyoo irra deebi’anii dubbisuun ofirra deebi’an furmanni fagoo miti. Gara dubbii Waaqayyootti deebinee furmaata bira haa geenyu. Kitaabni kun seera ittiin bulmaata waldaa kamiyyuu qeequuf kan barreeffame miti. Kitaabichi waanti barreeffameef namoota dubbii Waaqayyoo dhiisanii kan hin caafamne dubbiisuuf wixxifataniif barumsaa fi yaada garaa geeddarannaa akka ta’uufi.

Akkuma kitaaba kana irra deddeebi’uun dubbistanii lafa keessaniin Macaafa qulqulluu baraan akka lafa hin keenyetti akka ol kaastan abdiin qaba. Kitaaba kana akkuma kennaa gootanii firootaa fi hiriyyoota keessaniif gumaachitan; Macaafa qulqulluus afaan isaan dubbisuu danda’aniin akka bittaniif abdiin koo guddaadha. Kanaan dammummaan dubbii Waaqayyoo mul’ata. Jireenya hadhaa’e kan mi’eessu dubbii Waaqayyoo qofa. Eebba manatti irraanfatamee alaa barbaadamu mul’isuuf nama gargaara. Yoo barre eebbi nu maddii jira. Utuu nuti geeddaramnee haalonni salphatti geeddaramu.

Seenaa fi gumaacha namoonni muraasti Macaafa qulqulluu hiixachuuf ykn dhalootatti dabarsuuf wareegamaan hojjetan gabaabaatti tuquuf yaaleera. Innis barumsaa fi fakkeenyummaa guddaa kan agarsiisuudha. Tola waan dhufe inni nutti fakkaatu gatii guddaatu itti baafame. Qabeenya addunyaan argu horachuu dandeenya, jireenya Waaqayyo namatti agarsiisu jiraachuuf gara Macaafa qulqulluutti deebi’uu qabna. Maxxansa sadaffaa kana keessatti sirreeffamni muraasni yaada maxxansa duraa osoo hin jijjiirin taasifameera. Dubbisa gaarii!

Yohannis Warqinaa

# Boqonnaa Tokko

## Dubbii Waaqayyoo

Dubbii Waaqayyoo jechuun seera Waaqayyo ittiin amantoota geggeessuu fi eebbisuu barbaadu jechuudha. Macaafni qulqulluun seeraa fi heera(Constitution) mootummaa Waaqayyooti. Mee dursa humna dubbii Waaqayyoo keessa jiruu fi argamu ilaaluu keenya dura dubbiin Waaqayyoo yookin Macaafni qulqulluun maal? kan jedhu ilaalla. Namoonni jireenya isaanii waa sadiin gara gooftaa beekuutti tarkaanfachiisuu danda'uu qabu. Innis amantii, Macaafa qulqulluu fi Ayyaana Waaqayyooti. Isaan kun sadan gargar ba'anii jennaan jireenyi hiika dhaba.




Kiristaanummaan kanneen sadan kanaan ala yoo gaggeeffame gufannaa fi badii guddaaf nama saaxila. Amannee Macaafa qulqulluun gaggeeffamna, Ayyaanaan fayyina fudhanna. Amantiidhaan dhuma keenya bira geenya. Jireenya hafuuraatti jiraachuuf Waantota kana sadanitti of hidhuu fi fudhachuu

dhiisuun akka waan marsaa dhiigaa malee jiraachuun danda'amuutti yaaduudha. Hatattama marsaan dhiigaa hiddoota keessa naanna'uu dhaabbateen; namni yaaduu fi sochii kamiyyuu dirqamaan dhaaba. Amanaadha kan ofiin jedhuu fi nan tajaajila kan jedhu amantii, Macaafa qulqulluu(Dubbii Waaqayyoo) fi ayyaana malee yoo socho'e seexana riphee eeggatuu fi mala(system) biyya lafaa kana mo'achuu hin danda'u. Marsaan kun durii kaasee bittaa Mootummaa Waaqayyoo humnaan mul'isee asiin ga'eera.

Macaafni qulqulluun seera waaqayyoo shakkii malee amanamuudha. Ayyaanni argamuu Waaqayyoo keessa ofiitti namatti dhaga'amee jireenyatti nama jiraachisuudha. Akkasumas, ayyaanni Waaqayyoo humna harka dhokatee hojjetu kutuudha. Humna dukkanaa kan kutu isa. Addunyaa hafuuraa dhokatee nu miidhu kan ittiin injifannuudha. Kunis hubannaa guddaa fi bilchina guddaa barbaada. **Dubbii Waaqayyoo beekuun ayyaanaaf of eeggannee amantiitti akka jiraannuuf nu gargaara**.

Warri amantaan daldaalan bifa Waaqeffannaa qabaachuu ni danda'u,humni Waaqayyoo garuu waantota sadan wal hordofanii wal-marsanii deemaniin ala hin mul'atu. Kunis Amantii, Ayyaanaa fi dubbii Waaqayyooti.

*Raajonni fi barsiisonni sobdoonni macaafa qulqulluu dhiisuun maqaa ayyaanaatiin amantii*

*nama dhiisisu*

**Raajonnii fi barsiisonni sobdoonni Macaafa qulqulluu dhiisuun maqaa ayyaanaatiin amantii nama dhiisisu.** Namni dubbii Waaqayyoo irratti biqile garuu ayyaana kabajee amantiitti jiraata.

## Humna Hojjatu

Dubbiin Waaqayyoo humna hojjetu of keessaa qaba. *Ibrota 4:12 irratti,*jecha kana arganna. **Jechi of keessaa** qaba jedhu kun namoota dubbii Waaqayyoo dubbisaniif malee galuu dhiisuu danda'a. Sababiinsaa, namoonni baay'een ala isaa malee keessa isaa hin beekan. Ani iddoo baay'ee yeroon tajaajilu dubbii Waaqayyoo keessa isaa dubbisaa malee ala isaa hin dhungatinaan jedha. Namni humna dubbii Waaqayyoo bira ga'u, nama keessa isaa beekuudha. Dubbiin Waaqayyoo humna hojjetu waan qabuu fi qaramaa waan ta'eef. Namni dubbiin Waaqayyoo hin galleef hafuuraan waa kutuu fi dhaabuu hin danda'u. Billaan nama akkasii doomaadha. Dubbiin Waaqayyoo billaa karaa lamaan qarame caalaa qaramaadha. Waanti nuti hubachuu qabnu ''Akka billaa qaramaadha'' jedha.

Billaa karaa lamaan qarame caalaa qaramaadha jedha. Dubbiin Waaqayyoo gaafa akkas jedhamee caafameera ykn barreeffameera jedhanii luqqisan waan hin barbaachifne ni kuta waan hin jirre ni uuma. Qaramaadha. Afaan Ingiliziitti jechaan baay'ee jaaladhuun hiikamee(The word of God is active). Ni hojjeta yeroo hundumaa gita hin qabu jechuudha. Waaqayyo dubbii isaatiin waan hin mul'anne mul'isee waan mul'achuuf jiru nu abdachiise. Dubbiin Waaqayyoo, waan Waaqayyo mul'isee jecha arrabaatiinii fi gochaa guyyaa guyyaatiin ittii fayyadamuudha.

Amma amma namni Macaafa qulqulluu qayyabatuu fi kitaabolee hafuuraa garaa garaallee dubbisu baay'een hin jiru.Waan maallaqa naaf argamsiisun dubbisa jedhee baay'een maallaqichumayyu dhabe. Maddi galii dubbii Waaqayyoo

caalu eessaa argamaa? Oduu Midiyaa hawaasaarra oofamu fi Vidiyoowwaan ergaa gaggabaabaa qaban qofa daawwachuudhaan odeeffannoo fudhachuun baramaa dhufeera. Inni xinnaatee utuu Macaafa qulqulluu qo'achuun baay'atee dinqiitu ta'a. Caaffanni addunyaa kanarraa dogoggora hin qabne Macaafa qulqulluu qofa. Hafuura qulqulluutu Macaafa qulqulluu mul'ise waan ta'eef, inni hin dogoggoru. Namootatti fayyadamee geggeessaa ture. Bara kakuu moofaatti sagaleen Waaqayyoo kallattiidhaan dhufee namootatti dhaga'amee yaadaa fi karoora inni isaaniif qabu itti beeksisaa tureera. Inni dhaga'ame sun immoo caaffata ta'ee seera akka ta'uuf sabaaf kenname.

Bara kakuu haaraatti immoo dubbicha sagaleedhaan dhufe yeroo sabni dhaggeeffatu argina. *HOE:13:44*.

Sagaleen(Voice) Waaqayyoo yeroo sana dhufee ittuma fufee hojjechaa jira. Kunis dubbii Waaqayyoo jedhame. Dubbiin Waaqayyoo kakuu haaraa fi moofaadha. Haaraa fi moofaa jechuun inni haaraan ni hojjeta moofaan dadhabadha yookin fudhatama hin qabu jechuu miti. Duraa duuba yeroo(Time table) agarsiisuuf kan bareeffameedha malee isa moofaa amantootni kakuu haaraa hojiirra hin oolchan jechuu miti. Luqqisiiwwaan Macaafa qulqulluu mul'isaan muraasa kanaa gaditti ilaalla.

Yommus Elsaa'in**, Dubbii Waaqayyoo dhaga'aa!** Waaqayyo, 'Bor yoowwana karra Samaariyaa duratti daakuun ba'eessi akki kiiloo torbaa fi walakkaa meetii tokkotti, garbuun akki kiiloo kudha shaniis meetii tokkotti in gurguramu' jedha" jedhe. *2Mot 7: 1*.

Bor dinqii arguuf har’a dubbii Waaqayyoo dhaga’uun yookin ajajamuun dirqama jechuudha. Boriif har’a qophaa’uu jechuudha.

**Dubbiin Waaqayyoo dubbii qullaa'aa dha**,inni akka meetii iddoo ibiddaatti si'a torba baqfamee qullaa'eeti. *Far 12:6*.

Warri balleessaa malee deddeebi'an, warri akka **seera Waaqayyootti** jiraatan haa gammadan! **Ani dubbii kee** eeguudhaaf, "Waaqayyo qooda koo ti" jedheera. *Far119:1,57.*

Yaa lafaa! **Yaa lafaa! Yaa lafaa! Dubbii Waaqayyoo dhaga'i**! *Erm 22:29.*

**Dubbiin Waaqayyoo** gara koo dhufee, Dhaqii namoota mandara Yeruusaalemitti sagalee kee ol fuudhii lallabiitii, Waaqayyo,Amanamummaa kee isa yeroo ijoollummaa keetii nan yaadadha; ati akka misirroon dhirsa ishee jaallattutti akka na jaallattes beeka; ati lafa onaa keessa na duukaa adeemte, lafa sanyiin irratti hin facaafamne keessattis na duukaa in buute.Israa'el ana Waaqayyoof addaan ba'ee ture, akka midhaan koo isa angafaas ture; namni isa nyaatu hundinuus akka nama yakka hojjeteetti in ilaalama, badiisis isa in qabata ture' jedhi!" naan jedheera; kana Waaqayyotu dubbate. *Erm 2:1-3.*

Abboota keessan biyya Gibxii isa akka iddoo ibiddaa isa sibiila itti baqsanii keessaa yommuun baase, wantan isaan abboome, **‘’Sagalee koo dhaga'aatii’’,** wantan isin abboome hundumaa eegaa! Kana yoo gootan ani Waaqayyo keessan isiniif nan ta'a, isin immoo saba koo in taatu: *Erm 11: 4.*

## Raajota gowwoota

Yaa mucaa namaa! Raajota Israa'el warra amma raajii dubbachaa jiran irratti raajii dubbadhu! Warra yaaduma isaanii keessaa fuudhanii raajii dubbataniinis, **''Dubbii Waaqayyoo dhaga'aa**''! jedhi! Waaqayyo gooftaan, 'Raajota gowwoota warra wanta tokko iyyuu utuu hin argin hafuuruma ofii isaanii duukaa bu'an kanaaf wayyoo!' jedhaan. *Hisqi'el 13:2-3.* Raajonni gowwoonni akka Macaafa qulqulluu lallabaniif utuu hin taanee akka ittiin gowwummaa keessaa ba'anii jireenya argataniifi. Waaqayyo warra yaada ofii isaaniitiin deemaa soba dhugaa fakkeessaniin wayyoo yoo deebi'uu baattan jedhe.

Yommus **dubbiin Waaqayyoo** gara koo dhufee,Yaa mucaa namaa! Fuula kee gara mirgaatti deebisiitii, biyya gara mirgaa irratti lallabi, caakkaa biyyichaa irrattis raajii dubbadhu! Caakkicha biyya gara mirgaatiinis '**'Dubbii Waaqayyoo dhaga'i**!'' jedhi! jedhe; Waaqayyo gooftaan, "Kunoo, ani ibidda sitti nan qabsiisa; innis muka jiidhaa fi muka gogaa hundumaa si keessaa gubee in fixa; arrabni ibiddichaa inni boba'us hin dhaamu; fuula hundumaas gara mirgaatii hamma gara bitaatti in guba**.** *Hisqi'el 20:45-47***.** Kana jechuun, namoonni biyya lafaa keessa badanii dhokatan akka gara mootummaa ifaatti deebi'aniif waamicha dhiyaateedha. Bosona isaan haguugeen akka dhokatan kan taasise dubbii Waaqayyoo dhaga'uu dhiisuu isaaniiti. Kana jechuun baratanii yookin qo'atanii hojiitti jijjiiruu dadhabuudha.

**Dubbii Waaqayyoo** isa nuyi lallabnu yeroo argattan, akka dubbii namaatti utuu hin ta'in akka **dubbii Waaqayyootti** fudhattaniittu; innoo dhuguma **dubbii Waaqayyooti**.

Waaqayyos isin warra amantan keessatti in hojjeta; kana hundumaaf ittuma fufnee Waaqayyoon in galateeffanna. *1Tas 2:13*.

Ani Yohaannis obboleessi keessan rakkina keessaa, mootummaa keessaa, obsaan Yesusii wajjin hafuu keessaas isinii wajjin nan hirmaadha. **Dubbii Waaqayyoo duukaa**, wanta Yesuus dhugaa ba'e duukaas waanan bu'eef, biyya bishaan keessaa ishee "Phaaximoo" jedhamtu tokkotti nan geeffame. *Mul 1:9.*

Phaawulosii fi Barnaabaas garuu caalchisanii ija jabinaan dubbatanii; **Dubbiin Waaqayyoo** dura isin saba Israa'elitti himamuun ni barbaachisa ture. Amma garuu erga isaa fudhachuu diddanii, jireenya bara baraatti galuudhaafis ‘’Warra hin mallee dha’’ erga ofiin jettanii, nuyi gara saba warra kaanii dhaquu keenya. *HoE 13:46*. Phaawuloos erga dubbii Waaqayyoo fudhachuu diddanii jireenyaaf hin maltan jedhee dubbate. Namni Macaafa qulqulluu hin barbaadu, jireenya bara baraa garuu nan barbaada jedhu ofiisaa gowwomsaa jira. **Dubbii Waaqayyoo fudhatanii hojiirra oolchuun jireenya bara baraa akka dhaalan nama taasisa.**

Wanti Waaqayyo uume hundinuu gaarii dha, wanta galataan fudhatamu keessas hirmiin hin jiru. **Dubbiin Waaqayyoo** kadhannis isa in qulleessa. *1Xim 4:4-5*.

**Dubbiin Waaqayyoo maqaa** gadhee akka hin godhannetti, warra of qaban, warra gaa'ela isaaniitti amanaman, warra mana isaaniitiif ba'eessa godhanii eeggatan, warra abbaa manaa isaaniif abboommaan akka ta'an haa gorsan! *Tit 2:5*.

**Dubbiin Waaqayyoo** jiraataa dha, humna hojjetus of keessaa qaba, billaa gar lamaan qarame caalaa qara qaba; inni lubbuu fi hafuura, buusaa fi dhuka gargar in baasa, yaadaa fi akeeka garaa namaas qoree faraduudhaaf in danda'a, Wanti Waaqayyo uume tokko illee isa duraa dhokachuu hin danda'u; wanti hundinuu saaqamaa, ija isaa durattis mul'ataa dha; nus waan goone sababii isaa wajjin isatti himuun nu irra jira. *Ibroota 4:12-13.*

Dubbiin Waaqayyoo  ilma Waaqayyootti yeroo fakkeeffame argina. *Yoh 1:1, Mul 19:13.* kunimmoo fedha Waaqayyoo gara ilmaan namootaa karaa ilma isaa qaqqabe ibsuuf kan caafameedha. Dubbiin Waaqayyoo labsii Waaqayyo haa ta'u jedhee waantota ittiin uumee fi yaada isaa waa muraasa ittiin mul'iseedha. *Uma 1:3* irratti ''Waaqayyoo …haa ta'u''.. jedhe jedha. Kanaafiyyuu ifti kan uumame jecha Waaqayyootiini. Hunduu kan uumame ''ta'aa'' jechuu isaatiini. Yesuusimmoo akkas jedhamee caafameera jechuun dubbicha irra deebi'ee agarsiise.

Dubbii Waaqayyoo yookin Macaafa qulqulluu jechuun ergaa Waaqayyoo karaa Afaan namatiin dubbatamee geggeessaa hafuura qulqulluutiin caafame[1] jechuudha. *Ba'uu 31:18* irratti, quba Waaqayyootu barreesse jedha. Waaqayyo, inni teessoo isaarra jira. Waaqayyo of–beeksisuuf namatti fayyadamee dubbiin isaa caafame. Akkuma caafame jiru kan jedhu Macaafa qulqulluu keessatti yeroo dhibba lamaaf torbaatamaa(270) ol caafamee jira. Falaasama mataa keetiin seexana mo'achuu hin dandeessu. Dubbii Waaqayyootiin

[1] Systematic theology,Wayne Grudem,1994

‘’akkas jedhamee caafameera’’ jechuun garuu lafaan dhoofta. Seexana amansisuuf hin yaalin dubbii Waaqaayyootiin dha’i.

Macaafni qulqulluun kee kitaabota gidduu waan taa’eef si hin fayyadu. Waan dubbiftuuf garuu si fayyada. **Yeroo dubbii Waaqayyoo dubbiftu innis si dubbisa.** Nama kan ittiin madaallu dubbii Waaqayyootiin amantiitti jiraachuu isaatiini. Yeroo konfireensii yookin wal ga’ii hafuuraa namni baay’een waan Gooftaa beeku fakkaata, garuu miti. Hunduu akka beekuuf garuu Waaqayyo waamicha taasisa.

Yeroo tokkoon nama tokko wajjin wal argeen seenaa amantii kiristaanaa biyya Itiyoophiyaa haasa’aa turre. Waan inni natti hime keessaa kan baay’ee na ajaa’ibe, bara sochiin hafuura qulqulluu(revival) Finfinnee, Boolee naannoo Olompiyaatti jalqabee ture namni mana yaalaa(hospital)hin dhaqu ture. bara Pastor Daani’eel Mokonnin tajaajila jalqaban waan gurguddaa lamatu ta’e.

1. Namni hospitaala hin dhaqu ture gara iddoo kadhataa dhaqa. Hospitaalli duwwaa ta’e.
2. Warshaa biiraarra kasaaraa guddaatu ga’ee ture. Namni dhuguu dide. Har’ahoo! Maaliif? Kan dhugaa jiru namootuma waldaa dhaqan mitimoo? Namni gaafa hafuurri qulqulluun irraa sokku gara dhugaatiitti garagala. Namni gaafa dubbii Waaqayyootti iyyeessa ta’u furmaata biyya lafaa keessa barbaada. Namni akkasii yoo deebi’e malee fayyina argachuu hin danda’u. kanaaf mitiiree? dubbiin Waaqayyoo, **dubbiin koo nama isa argateef jireenya,**

**guutummaa dhagna isaatiifis fayyina,** Kan inni jedhuuf. *Fak 4:22*

Dubbiin waqayyoo jireenya dhugaa fi karaa namatti agarsiisa. Heeraa fi seera jireeenyaa namatti agarsiisa. Inni seeraa fi heera mootummaa Waaqayyooti. *Yoh 5:39* irratti, caaffata qullaa'oo keessaa jireenya bara baraa qabna jettanii waan yaaddaniif caaffatoota ni qortu; caaffattoonni sunimmoo anaaf dhugaa ni ba'u. Haa ta'u iyyuu malee jireenya akka qabaattaniif gara koo dhufuu hin barbaaddan. Kun kan agarsiisu caaffataaf yoo abboomaman gara Waaqayyo beekuutti nama fida. Dubbiin Waaqayyoo guddummaa Waaqayyoo namatti agarsiisee enyummaa fi hamma ofii nama barsiisa. Amantootni Macaafa qulqulluu akka qoraniif utuu hin taane akka qo'atanii jaalala Gooftaa ittiin raawwataniif kenname.

## Sagalee Waaqayyoo

Sagaleen Waaqayyoo(God's voice) fi dubbiin Waaqayyoo (God's word) tasumayyuu wal hin faallessan. Namni baay'een iddoo kanatti gaaffii keessa gala. Hiika jechoota kana lamaanii adda baafnee beekuu qabna.Sagaleen Waaqayyoo ergaa hafuuraan keessa namaatti dhaga'amuudha. Bara durii Waaqayyo namoota wajjin dubbachaa ture. Isaanis sagalee isaa ni dhaga'u ture. Fakkeenyaaf, Addaam, Abraham, Yisihaaq, Musee ,Raajotaa fi kkf kallattiidhaan akka namni namarraa odeeffannoo fudhatuutti ni dhaga'u ture. Kunis mul'ataan,fuulaan fuulatti(kallattiidhaan), Abjuudhaan ergaa ni fudhatu turan.

Namoota Utubaa kakuu moofaa fi haaraa ta'an baay'ee isaaniitti Waaqayyo akka barbaadetti of-mul'isaa tureera. Sagalee Waaqayyoo gaafa jennu ergaa namatti dhaga'amu akka ta'e jala muruu qabna. Jechi sagalee jedhu Macaafa qulqulluu keessatti yeroo 407 ol caqafameera. Kunis yeroo Waaqayyoo iyyaa fi kadhata namaa dhaga'ee fi namoonni sagalee isaa dhaga'an dabalateeti. Keessumaa Macaafa qulqulluu afaan Ingiliffaa isa Amplified jedhamu keessatti baay'inaan hojiirra ooleera.

*Mat 17:5* irratti, ''sagaleetu dhaga'ame'' jedha. Erga sagaleen kun dhaga'amee waggaa afurtama booddee Phexroos ergaa isaa keessatti, akkas jedhee waa'ee sagalicha dhaga'amee dubbate. *2Phe 1:16-18,* Gooftaan keenya Yesuus Kristoos humni isaa, deebi'ee dhufuun isaas isin biratti akka beekamu yommuu goone, nuyi surraa guddina isaa ija keenyaan arginee beeksifne malee, mammaaksa ogummaadhaan yaadame duukaa buune miti. Inni Waaqayyo biraa ulfinaa fi guddina yommuu fudhate sagaleen, "Kun ilma koo isa ani jaalladhu, isa gammachuun koo itti raawwatamuu dha" jedhu, isa guddicha surra-qabeessa" sana biraa dhufeeraaf, Nuyi warri gaara qullaa'aa gubbaatti isaa wajjin turre immoo, sagalee waaqa irraa isaaf dhufe kana dhageenyeerra. Waaqayyo yeroo sagalee isaa nama dhageessisu laphee namaarratti hasaasa.

Yeroo tokko tokko jireenyi keenya yommuu nutti wacu gaaffii keenyaaf deebii barbanna. Yeroo akkasi sagaleen Waaqayyoo laphee keenyarratti hasaasuun nutti dubbata. Waaqayyo namatti dubbachuun amala isaati. Inni nama wajjin hariiroo uumuu barbaada. Hafuura isaatiin ijoolleesaa geggeessee akka sagalee isaa dhaga'aniif dandeessisa. Waan hundumaaf, waan Waaqayyo keessa ofitti namatti dubbatu dhaga'uun

barbaachisaadha. *1Mot 19:12* irratti, Sagalee natti hasaasun dhaga'e jedhe, Eliyaas. Hafuura geggeessu dhaga'e. Iyoobimmoo akkas jedhe, ''Akki itti Waaqayyo sagalee isaatiin qaqawweessa'u dinqisiisaadha''. Waanta gurguddaa nuti hubachuu hin dandeenyes ni hojjeta. *Iyob 37:5*.

Yommuu keessa keenyatti dubbatu dinqiin ta'uu jalqaba. Dhoksaa namni biraa hin argine yeroos argina. Waaqayyo jireenya akkasii barbaada. Waaqayyo sagalee isaa na dhageessisee yooman jalaa dide jechuu dandeenya. Iddoon nuti ergaa isaa irratti fudhannu(Reciever)barbaachisaadha. TV cufanii odeeffannoo eeguun akkuma hin danda'amne laphee ofii, barbaacha ofiis cufanii Waaqayyoon eeguun hin yaadamu. Soomuu kadhachuun baay'ee barbaachisaadha. Waaqayyo iddoo namni gad of deebisee isa barbaadutti sagalee isaa nama dhageessisa.

Egaa, jechi kun walitti dhufeenya kan mul'isuudha. Har'ahoo akkamitti sagalee Waaqayyoo dhageenyaa? isa jedhuuf; Yesuus ani sagalee hoolota kootii nan dhaga'a isaanis kan koo ni dhaga'u jedhee dubbateera. *Yoh 10:10.* Akkamitti osoo homtuu gidduu hin galiin (without any interruption) sagalee ykn ergaa qulqulluu ta'e kan hin boora'in dhageenya yoo jenne, hafuura qulqulluun guutamuudhaan ayyaana hojii hojjetutti gurraa keessaa(qalbii) qabuudha. Sagaleen Waaqayyoo ergaa nuti keessa keenyatti dhageenyuudha (Inner voice). Sagaleen Waaqayyoo ergaa namni nama maddii jiru hin dhageenyeedha. Osoo nama miliyoona heddu gidduu jirruu hafuurri qulqulluun osoo meeshaa sagalee guddiftuu fi darbaa dabarsaa hin fayyadamin kan nu dhageessisuudha. Namni sagalee Waaqayyoo dhaga'e garuu maccatti dabarsuu ykn dhageessisuu ni danda'a.

sagaleen jaalallee ofii(Yesuus) yeroo hunda osoo gurra namaarraa hursee namatti tola. Kanaaf, macaafni ijoolleen Waaqayyoo hafuura Waaqayyootiin geggeeffamu kan jedhuuf. *Roomaa 8:14.* Sagaleen Waaqayyoo humna jabaa fi odeeffannoo amansiisaa namaaf kenna. Hamilee addaa namatti hora. Kunis humna waaqummaa(Divine power) Waaqayyoo kan calaqqisiisuudha. Namni sagalee Waaqayyoo keessa isaatti dhaga'aa deemu sodaa hin qabu.

Geggeessummaan hafuuraa hundiisaa miiraan hin ta'u. keessa namaatti fedhii(will) Waaqayyoo dhageessisuudha. Yoo dubbiin Waaqayyoo nama keessatti cime malee sagaleen dhaga'amu itti fufiinsa hin qabaatu. Addaam erga Jannata keessaa gad- baafamee sagalee Waaqayyoo dhaga'uunsaa caafamee hin jiru. Sagaleen waaqayyoo dubbii Waaqayyootti akka guddataniif gara namaa dhufa. Dubbicha osoo hin beekin namni sagalee dhaga'uu ni danda'a. Dubbichaan jirachuun ykn dubbichi gara barbaadutti deemuu dadhabuun sagalicha dhaga'an addaan kutuu danda'a. **Waaqayyo karoora isaa caafee(document) kaa'eera. Innis Macaafa qulqulluudha.** Nuti amantoonnis nama dhiibbaa uumu taanee Gooftaa wajjin jiraachuuf akka dubbii Waaqayyootti socho'uu qabna. Waaqayyo dubbii isaa ni ulfeessa, nama dubbi isaa ulfeessuf kabaja guddaa qaba.

**Amantii**

Yesuus, gaaf-tokko bartoota isaatti akeekkachiisa tokko dubbate. ''Nama anaa fi dubbii kootti yeella'utti anis nan yeella'a'' jedhe. *Mar 8:9.* Amantii jechuun waan dhaga'an hojiirra oolchuudha malee ija dunuunfatanii deemuu miti. Namni dubbii Waaqayyoo dhiisee ykn shakkee amanaan jira

jedhu Yesuusiinis ganeera. Namni akkasii bu'aa argachaa ture akka hin dhabneef qofa nama Waaqayyoon jaalatu of-fakkeessuu ni danda'a. Dubbiin Waaqayyoo Yesuusiin mul'isa. Namoonni baay'een osoo waldaa keessa jiranii kan waldaa keessa hin jirreef kanaafi. Kana jechuun waldaa ni dhaqu garuu ulfinni Waaqayyoo irraa hin mul'atu. Jiru garuu hin mul'atan. Warri akkasii baay'een ulfina biyya lafaas kan Waaqayyoos ni fedhu. Amantiin fedha Waaqayyo nuuf qabu amanachuudha malee fedha keenyaan isa gargaaruuf yaaluu miti. Fedha keenya fedha isaaf kennuudha. Kana amantiin.

Fedha isaa kan nuti barru yoo Macaafa qulqulluu dubbifannee fi fuula isaa kadhatan barbaaddanneedha. Amantiin deebii nuti Waaqayyoof deebifnuun kan madaalamuudha. Amantiin namootaan akkas jedha, hawwii kee, barbaacha kee, ulfina kee, filannoo kee, kaayyoo kee fi waan kooti jettu hundumaa jaalala Waaqayyootiif kenni jedha. Kana jechuun Waaqayyo buufachuu jechuudha. Waaqayyo buufachuun akka inni barbaadutti jiraatanii jijjiirama foonii fi hafuuraa galmeessisuudha.

Eebba lafa irraa fi eebba waaqarraatiin jechuudha. Kan baay'ee nama gaddisiisu namoota garri isaanii hin beekamneedha. Dubbii Waaqayyootiin jireenya hafuuraa jalqabanii fixuu dadhabuun kan biyya waaqaas kan lafarraas akka hin arganne nama taasisa. Namni akkasii yeroo amanu ni gammada, turee bulee garuu yoo akka dubbii Waaqayyootti dorgomee hojiitti jijjiire malee duubatti hafee gaafa of argu mana amantaa fi namootatti qaana'uu jalqaba. Qooda namatti siquu amantoota balaaleffachuun hojiisaa ta'a.Yoo amannee akka dubbii Waaqayyootti jiraanne; lafarrattis eebba dachaa waaqarratti jireenya bara baraa arganna. Waaqayyo

jijjiiramnee nu arguu barbaada. Namoota muraasa waggaa hedduuf waldaatti deddeebi’aa turan yommuun argu abdiin kutadha. Ilaalchi isaanii dulloomaa ta’uurraa kan ka’e nama dubbii Waaqayyoo dubbifatullee ni balaaleffatu. Yoo dubbisanis luqqisii beekamaa malee keessa seenanii gad fageenyaan qoratanii guddatanii ija hin naqatan. Yommuu dubbii Waaqayyoo dubbifnu innis nu dubbisa. Hammuma nuti amantiin isa alanfannu innis nu alanfata.

Amantiin boba’aa figicha keenyaati. Hafuurri qulqulluun dandeessisaa waa mara keenyaati. Macaafa qulqulluu akka qorruuf utuu hin taane akka qayyabannee ittiin jiraannuuf nuuf kenname. Waaqayyo caaffata qoraa hin jenne amana jedhe malee. Yoo amanne malee imala karaa jajallaa biyya lafaa kana keessa darbinee dhuma bareedaa bira ga’uu hin dandeenyu. Herregaan qofa deemuu utuu hin taane amantiin deemuun milkii namaa ariifachiisa. Amantiin jaamaa miti Waaqayyo isa ifa ta’e abdachuudha malee.

Amantiin inni sirriin, amantii akka Macaafa qulqulluutti(Biblical faith) mul’atuudha malee isa namni yaaliidhaaf nu hammacu miti. Amantiin jireenya hin danda’amne(hin mo’amne) kan Waaqayyorraa argamuudha malee **abidda nam-tolchee** sobdoonni ittiin diraamaa nu hojjechiisan miti. Namoonni ni amanna jedhanii yaalii taasisan baay’een isaanii Macaafa qulqulluu bu’uura godhachuu hin barbaadan. Namoonni Macaafa qulqulluu jiraatan ykn shaakalan ni yaalu osoo hin taanee ni hojjetu ittiin socho’u. Jireenyi akkasii amantii ijaan mul’atuudha. Macaafa qulqulluu shaakaluun Waaqayyo wajjin hojjechaa tarkaanfachudha. Amantootni hagana hin jedhamne kanaan jijjiirama fidanii, nutti lallabanii nutis ittiin jijjiiramne.

Namoonni Waaqayyo wajjin tarkaanfatan namoota gatii guddaa qabaniidha. Namni Gooftaa wajjin tarkaanfatu gatiisaa fagootti ilaalaa deema malee, tajaajilee gatii namarraa argachuuf yaadee hin imalu. Warri amantiinsaanii Macaafa qulqulluu shaakaluudhaan hin jalqabne iddoo maallaqni itti hin argamnetti hin tajaajilan. Namootni akkasii; daldaaltota Maallaqa guddaa argachuuf lallaba barbaadaniidha. Warri akkasii, waan hin danda'amnetu ta'a jechuun nama gowwoomsu. Waanti hin danda'amne kan danda'amu yoo waan barbaadan beekanii dha malee, waanuma dhufen fudhadha warra jedhaniif miti.

Namoonni baay'een nuuf kadhadhu jedhanii natti bilbilu. Mata-duree kadhata isaanii yeroon gaafadhu; Waaqayyo akka na gargaaruuf jedhu. Waan barbaadan hin beekan. Amantiin kan na duratti kufeen fudhadha jedha miti. Amantiin waanan hojjechuuf dhaladhen hojjedha jedha malee gara baasetti/cabetti haa baasu hin jedhu. Amantiin Yesuus fi dubbii isaatiif ni abboomama. Abboomamuunii fi Amantiin gargar baanaan wal-diddaa guddaatu ta'a. Walirraa fagaachuu guddaatu jiraata. *Room 1:5* irratti ‘‘ saba hundumaa gara amantii fi abboomamuutti geessina’’ jedha. Sabni lafarraa hundinuu haa amanu gaafa Waaqayyo jedhu, haa abboomamu jechuu isaati. Amantiin adeemsa Waaqayyoof abboomamuu keessatti mul'atuudha malee adeemsa argachuu fi dhabuu miti. Namni Waaqayyoof abboomame homaa hin dhabu. *Isa 1:19* irratti, yoo anaaf tole jettan,yoo naaf abboomamtan eebba lafarraa nyaattu jedha. Eebba lafarraa nyaachuuf kadhachuu duwwaan deebii ta'uu dhiisuu danda'a. Akka nuuf kennamuuf kennuu qabna malee, kadhachuu qofa qabna(nurra jira) miti. Silumayyuu jireenyi keenya amantiidhaan humna

argachuuf kadhataan kan walitti hidhameedha. Namni hin amanne odeessuu ni danda'a, dubbii Waaqayyo garuu hojiirra oolchuu hin danda'u.

Amantiin Waaqayyoof ofittummaa malee(Selfless-trust) of kennuudha. Waaqayyoof of kennuun ka'anii isa wajjin deemuudha. Haala rakkisaa kam keessattillee Waaqayyo nu oolchuuf amantii nuti isarratti qabnu ilaala. Osoo inni nama oofuu akkamitti hidhamu ,qabamu, rakkatu yoo jedhame isa wajjin lolaa hojjechaa deemuufi. Waaqayyo nama amantii gaafa argatu gara isaa dhaqee daafii ka'i( get up quickly) jedha. *HOE 12:7.* Phexroos bira dhaqee kaase. Amantiin hidhamuu fi hiikamuudhaan madaalama miti. Garuu hiikamuufis hidhamuufis amantiin murteessaadha. Amantootni amantiidhaan jiraachuuf, wangeela lallabuuf tajaajiltootni dafanii ka'uu qabu.

Nama kan ittiin madaallu amantiin socho'uu fi dhiisuu isaaniitiini. Namoonni heddu waldaa keessaa, iddoo daldaalaatii, waajjira keessaa lafa mijateefii socho'uurraa du'a isaaniif wayya. Darbuun isaaniif lola haaraa jalqabuu waan ta'eef ni sodaatu. Bakkuma mijateef turu malee amantiin socho'anii jijjiirama hin fidan. Namoonni akkasii ofiifis hin socho'an tajaajilaafiis boqonnaa hin kennan. Warra akkasiiti nama dhugaa dubbatu baay'eedhaan sobdoota jechuun maqaa kan balleessan. Ofiif hin socho'an garuu erga dhaga'uuf gar malee fiigu. Isaan balballi raajiin akka banamu malee amantiin akka banamu ni dagatu. Namni dubbii Waaqayyoo beeku garuu ofiif jijjiiramuu isaa ilaala malee haala hin jijjiramne ilaalee hin sodaatu. Haalli yoo nuti akka dubbii Waaqayyootti amantiidhaan deemnee jijjiirre malee, yoomiyyuu hin jijjiiramu. Kanaaf addunyaan kun harka warra

ija-jabaatanii(Bold leaders) jirti kan jedhamuuf. Namoonni amantii hin qabne karaan fagoodha jechuun garba sodaa ta'anii jiraatu. Warri dubbii Waaqayyootiin namummaa haaraa gonfatan garuu waan isaan sodaachisu sodaachisanii jiraatu.

Namni qajeelaan amantiidhaan jiraata. Kun Macaafa qulqulluu keenya keessatti yeroo afur caafame. *Hanbaqoom 2:7, Gal 3:11, Room 1:17 fi Ibr 10:38* irratti caafamee jira. Namni qajeelaan mindaa argatu duwwaa hin ilaalu isa harka Waaqayyoo keessa jiru amantiidhaan arga. Kanaafis ni socho'a ni hojjeta. Ni dhama'a. Namni qajeelaan mindaa namaaf kanfaluuf fiiga malee waan hamma ishee hin dabarre hin lakkaa'u. Waaqayyoon jiraachuu jechuun Maallaqa malee jiraachuu jechuu miti. Waaqayyoon jiraachuu jechuun, Maallaqa garba taasifatanii guddina galmeessisuudha malee taa'anii Waaqayyoon eeguu jechuu duwwaa miti.

Namni qajeelaan amantiidhaan jiraata jedha malee abdiidhaan jiraata hin jedhu. Rakkoon guddaan hiikaa amantii fi abdii adda baasuu dadhabuudha. Namni baay'een utuu hojii hin hojjetin, sochii kamiyyuu hin jalqabin taa'eetuma Waaqayyoonan eega jechuun yeroo isaa guba. Waaqayyoon socho'aa, barachaa, qorannoo fi qo'annoo waan hojjechuu barbaadaniin yookin mul'ata isaa qabaniin geggeessaa eegu malee, harka maratanii eguun dhumarratti gantuu/ganaa nama taasisuu danda'a. Rakkoonii fi komiin nama baay'ee ''utuun isa eeggadhuu akkamitti na dhiise?'' kan jedhuudha. Kunis dubbiisaa wallaaluudha. Dubbii Waaqayyoo barachuuniyyuu hojii marsaan isaa irra deebi'uuf gar-malee mi'aa ta'eedha. Waanti Waaqayyo nurraa eeguu sa'aatii 24 guutuu hammam akka isa ulfeessinuudha. Waaqayyo amannee waan hojjennutti

akka nu milkeessuuf abdanna malee seera uumamaa akka jijjiiruuf hin gaafannu. Yoo itti amanne lafa inni itti argamutti argamna. **Waaqayyo Lafa hunduma jira malee, lafa hundumatti hin argamu.** Argamuun Waaqayyoo dukkana namaan mucucaatu ykn akka mucucaataniif nama darbatu; gara ifaa fi karaa wal qixxaataatti geeddara.

Amantiin dubbii Waaqayyo irratti of gatuun Waaqayyoon harkisa. Amantiin Waaqayyoon harkisa, shakkiinii fi sodaan seexana harkisa. Kun dhoksaa addunyaa hafuraati. Akka hiikaan Macaafa faayer(fire Bible) jedhutti, Karaa lamaan hubannaa fi beekumsa arganna jedha. Tokkoffaa,karaa qamoolee miiraa shananii(Ija,gurra,gogaa,funyaanii fi arraba) lammaffaa, Karaa ija hafuuraatiin. Ijji hafuuraa, ergaa Waaqayyoo keessa keenyatti dhangala'uudha. Waa'een hafuuraa nama fooniitiif hin galu. *1Qor2:12-14.* Nama lammaffaa dhalatetu amantiidhaan deema malee namni fooniideemuu hin danda'u. **Namni foonii argee amana namni hafuuraa amanee arga.**

Garaa garummaan amanaa fi nama hin amannee kanaadha. Amantiin Waaqayyo isa dhokatee addunyaa fi baantiiwwan waaqaa mul'ise arga. Kunis dubbii isaa hojiitti jijjiiruuni. Namni dubbii Waaqayyootiin alatti sochii hafuuraa kamiyyuu mul'isu nama amantaati (Religious-person) malee nama amantii(faith-person) miti. *Roomaa 10:17* irratti, ''amantiin dhaga'uu irraa dhufa, innis dubbii Waaqayyooti'' jedha. Dubbiin Waaqayyoo madda amantiiti. Amantiin dubbii Waaqayyootiin alaa Waaqayyotti amanuu osoo hin taane waaqa nam-tolcheetti amanuudha. Namni Macaafa qulqulluutti hin amanne Gooftaa Yesuus akka fayyisaa isaatti fudhatee hin jiru.  Dubbiin Waaqayyoo fi amantiin walitti

hidhamanii jiru. Gargar ba’anii jennaan ayyaanni mul’atee hin hojjetu. Hojjetus hin turu ni sokka.

Gaaffiin guddaan jiru; namni osoo dubbii Waaqayyoo hin tuqin ykn dubbifachuu hin danda’in akkamitti ayyaanni hojii gurguddaa hojjetu irraa mul’ata isa jedhuudha. Deebiinsaa: Ayyaanni Waaqayyoo jalqabarratti dubbii Waaqayyoo shaakalchisuu fi ittin leenjisuuf dhufa. Leenji’aan(trainee) leenjisaaf abboomamee dubbii Waaqayyoo gara dhaga’uutti yoo guddate, kiristoos mootummaa isaa amanaa akkasiitiin bal’isa. Namni amantiin ala Macaafa qulqulluu hojiitti jijjiiru hin jiru. Namni dubbii Waaqayyoon ala amantii jiraataa qabaatu hin jiru. *Ibrootaa 4:2* irratti, dubbicha dhaga’an amantiidhaan waan hin fudhanneef isaan hin fayyadne jedha. Sabni Israa’el lafa oonaa keessatti lallabamuu dubbichaa dhaga’uu dadhaban miti. Dubbichaaf ajajamuu dadhaban malee. Kunimmoo akka fayyaduuf inni kennameef akka itti faradu taasifame.Dubbii Waaqayyoo keessatti kan caafame raawwachuun ala hojiin Waaqayyoon gammachiisu hin jiru.Nama gara dubbiisaatti deebi’eef Waaqayyo hafuura du’aa ka’uu kennaaf. ***Walitti hidhama***



## Ayyaana

Waa'ee ayyaanaa gaafa dubbannu, ayyaanni kennaa namoota hin malleef(undeserved) kenname jechuudha. Kunis Yesuus kiristoos ilmaan namootaa cubbaamota ta'anii, ilmaan badii jedhamanii turan kara isaatiin ijoollee araaraa akka ta'aniif hojii inni hojjeteedha. *Yoh 1:16* irratti, isaan ayyaanaa irraa gara ayyaanatti ceenee ykn arganne jedha. Namni dubbii Waaqayyootti amanu ayyaana duwwaa argata miti. Ayyaanarratti ayyaana argata malee. Ayyaanni dibata hafuuraa biyya waaqaarraa dhufee maqaa Yesuusiin dhangala'ee ejersa lafa oonaa jiisuudha. Kunis amantoota Yesuusiin abdatan dandeessisee hafuura gaara gaaddisa mootummaa Waaqayyoo jala jiraachisuudha.

Ayyaanni humna keessaa sarara ykn herrega malee hojjetuudha. Waanti hundumtuu hamma qaba. Hammi ayyaana Waaqayyoo amantiidhaan daangeffama. Hamma amannuun ykn wajjin deemnuun olitti ayyaana fudhachuu hin dandeenyu. Ayyaanni waan namni kamiyyuu kennuu hin dandeenyeedha. Osoo ayyaanni Yesuusiin ala namaaf kennama ta'ee hunduu jireenya bara baraa suuqiidhaa maallaqa isaatiin bitata ture. Ayyaana kan nuuf bituu isa dhiga isaatiin nu bitatetti yoo amanne duwwaadha. Waanti tola nuuf kenname tola hin dhufne. Kana wallaaluu isaaniitin namoonni baay'een amantiitti dhibaa'u.

Kanaafiyyu, jijjiirraan(Currency) ayyaanaa amantiidha. Ayyaanni Waaqayyoo nama dadhabaa keessaan mul'atee jabaa nama godha. Phawuloos gaafa Waaqayyoon kadhatu, ayyaana hawweef malee fayyina foon isaallee tole hin jenneef. *2Qor 12:9.* Ayyaana argachuu jechuun hacuuccaa

cubbuurraa bilisa ba'uu jechuudha. Ayyaanni humna fayyisuu Waaqayyoo tola nuuf kennameedha. Isa jalatti nutu guddata malee inni nu keessatti hin guddatu. Inni durumayyuu guddaadha. Argamuun Waaqayyoo yeroo nutti dhaga'amuu argamu ayyaanatu karaa hafuura qulqulluu hojiitti jira jechuudha. Ayyaanni kan ittiin fayyineedha. Karaa kiristoos isa dibamaan. Ayyaanni humna cubbuu ittiin injifataniidha malee kan ittiin hayyama cubbuu hojjechuu argatan miti.

Ayyaannii fi dubbiin Waaqayyoo akkamitti walitti hidhamuu? yoo jedhame, *Mat 4:24* irratti, oduun isaa hanga biyya sooriyaatti dhaga'ame jedha. Yesuus ilmi Waaqayyoo hafuuraan geggeeffamee seexanaan qoramee, qorumsa sana keessatti seexanaa amansiisuudhaaf yaaliin inni godhe hin turre. Waanti inni fayyadame ''akkas jedhamee caafameera'' jechuun afaan qabachiise. Erga seexanni mo'amee deemee ayyaanni guddaan humna hafuura qulqulluutiin isarra buufatee biyyoota ollaattillee dhaga'amuu jalqabe. Dhukkubsattootni baay'een ni fayyan. Kun hojii ayyaanaati. Dubbii Waaqayyootiin mo'ee darbee akka dubbii Waaqayyoottis ayyaanni irraa mul'atee mootummaan Waaqayyoo dhiibbate.

*Gal 5:4* irratti, waanti nuti arginu namoota dubbii Waaqayyoo dagachuun ayyaanarraa kufaniidha. Ayyaana irraa kufan jechuun tajaajila dhaaban yookin dhaban jechuu miti. Argamuu Waaqayyoo fi jireenya Waaqayyo itti nama eeguun wal jalaa baduudha. Asirratti waanti nuti hubachuu qabnu seera eeguudhaan ayyaanarraa kuftan gaafa jedhu, warra amantaa aadaa godhatan agarsiisuuf malee namoonni dubbii Waaqayyoo eegan ayyaana dhabu ni goggogu jedhanii akka warri bitaa galan barsiisan miti. Ayyaanni sanyii dubbii

Waaqayyoo nama keessa dhaabuuf dhufa. Sanyicha namni buqqise ija mootummaan Waaqayyoo irraa barbaadu hin kennu.

**Caaffataa fi Humna Waaqayyoo**

Kana jechuun Macaafa qulqulluu fi ayyaana jechuudha. *Mat 22:29.* Ayyaana gaafa jennu kennaa garaa garaa hafuurri qulqulluun kennu jechuudha. Ayyaanni humna Waaqayyo ittiin of mul'isuudha. Waaqayyo ija fooniitin hin mul'atu hojii mul'atu garuu ni hojjeta. Kunis ayyaana isaatiini. Namni caaffataa fi ayyaana qixa itti hin fayyadamne ni dogoggora. Jireenyi bara baraa amantiidhaan caaffataaf (scriptures) abboomamuu fi ayyaana Waaqayyoo jala of galchuu keessa jira.

**Hundee dhuma Bareedaa**

Hundeen bu'uura midhagina figicha amantiiti.Hundeen amantii waan irratti biqilan ykn cimanii irra dhaabbatan jechuudha. *Mar 12:24-25* tti, Yesuus ni dogoggortu ni gufattu kan inni jedheef, sababa beekumsaa fi humna Waaqayyootti saaduqootni iyyeessota ta'aniifi. Namoonni kun namoota beekamtii gurguddaa qabaniidha malee namoota akkasumaanii(ordinary)miti. Kan nama gaddisiisu garuu beekumsa Waaqayyo biratti jireenya isaaniif kennu hin qaban. Jarreen kufuuf akka jiran Yesuus argee itti himee; namoota utuu beekumsa hin qabaatin beekaman ta'uu isaanii itti agarsiise. Namoota utuu humna Waaqayyootiin jiraachuu hin shaakalin dhaabbata amantaa bakka bu'aniidha. Namoota akka kufan utuu hin beekin jirra jedhanii of gowwoomsaniidha. Jireenyi nama baay'ee fokkisaa kan ta'u

dogoggoree utuu jiruu sirriidha jedhee yommuu falmatuudha. Namoota akkasii hubachuun kan danda'amu yoo ofiif sarara Yesuus irratti argamu keessa galaniidha. Iddoo itti dubbiin adda namaaf ba'u yoo ga'an malee wallaalchisaan mormuun ni ulfaata. Innis dubbii Waaqayyoo akka gaachanaatti yoo hidhatan malee, yoo itti amananii aboo isaatiif ajajamaa humna Waaqayyoo jala of-galchan malee dhuma bareedaa Waaqayyo itti nama eeguu bira ga'uun abjuu ta'uu danda'a.

Namni fedha Waaqayyoof jiraachuu kan inni danda'u; yoo dubbiisaatiin guutamee fi akka dhugaa dubbii isaatti ayyaana fudhateedha malee yoo tajaajilaa ta'uusaa labse miti. Namni caaffataa fi ayyaana Waaqayyootti iyyoomee ofiifis badee nama balleessa. Kun nama baay'eetti waan hir'atuuf waanti heddu nama wallaalchisaa jira. Rakkoonii fi balaan guddaan kufuu utuu hin taane kufatii sanarraa barachuu dadhabuun kufanii hafuudha.

Dhuma namaa beekuumoo dhuma ofii beekuu wayya? Saaduqoonni kutaa armaan oliitti arginu, Yesuusiin qoruuf gaaffii jallaa fudhatanii dhufan. Waaqummaasaa irratti fincila kaasuuf yaalii harka lafa jalaa, kan marii gaarii fakkaatuu, garuu summiin keessa kan guute ,ilaalcha jallaa fi dulloomaan kan guute, waa'ee ofiisaanii maddiitti qabuun dhuma nama kan biraa baruuf kan yaalameedha. Jarreen kutaa kana keessatti arginu dhuma dubartii tokkoo jireenya isheen du'a booda, yeroo du'aa ka'uutti jiraattuu gaafatan. Jarreen kun dogoggoranii utuu jiranii dhuma nama kan biraa gaafatan. Namni bitaa gale qeeqamuu hin barbaadu. Rakkoo nama biraa dhaga'ee oduu tamsaasuuf garmaama.

Saaduqoonni dhuma ofiisaanii galmeesaa utuu hin barin galmee dhuma nama kan biraa dubbatuu baruuf yaalii taasisan. Deebii Yesuus isaaniif deebiseefis beekamtii hin laanne. Waan dubbatan wallaalan. Waaqayyo, nama isa duuka buusuu keenya dura ofiif akka isa duuka buunu barbaada. Nama jijjiiruuf fiiguu keenya dura ofiif jireenya qabaannee jijjiiramni karaa Waaqayyootiin nurratti dhufe dhugaa akka ba'uuf imaanaa nutti kenname itti gaafatamummaa guddaadhaan akka raawwannu barbaada. Saaduqoonni sun dubartii dhumashee baruu barbaadan sanaaf tolli isaan oolaan hin jiru, hammeessuurraa kan hafe. Yesuus garuu beekaadhahoo!

Waa'ee dubartii isaan dhuma ishee baruu barbaadanii dhiisee dhugaa jiru lafa kaa'eef. Innis bara dhumaatti namoonni biyya lafaatti Waaqayyoon ulfeessanii yaadasaa jiraatan du'a isa lammaffaa mo'atanii du'aa ka'uu kabajaa arganii; akka ergamoota waaqarraa ta'u malee deebi'anii shaakala biyya lafaa keessa hin galan. Du'aa ka'anii akka ergamoota waaqarraa ta'uuf turtiin biyya lafaa murteessaadha. Biyyi lafaa karaa fi imala ittiin gara mootummaa bara baraatti darbaniidha malee iddoo itti hafan miti. Dubbiin Waaqayyoo biyya lafaarratti geggeessaa keenya. Inni sarara cubbuu ykn Waaqayyorratti diddaa geggeeffamu kan biyya lafaarraa ajaa'u, kan ibsaan diimaan irraa ifee badiisaaf akeekkachisa laatu keessaa nu baasee gara iddoo itti Yesuus urgaa'uutti(Jesus' fragrance) ergaa nu geessuudha. Iddoo Yesuus jiru humnatu jira. Humnichis maqaa isaa keessa jira. Kanaaf, namni maqaa Gooftichaa waammatu ni oola kan jedhameef. Saaduqoonni sun waamsisuu malee waammachuu abbaa abbaa jechuu hin beekan.

Imala gara jireenya bara baraatti godhamuuf kallattii kan namatti agarsiisu caaffata duwwaadha. Namni caaffata keessa isaatii qabu tajaajilaaf waamicha qabu,jireenyaaf Yesuusirratti amantii kan qabu barrisaa lalisaa deema. Namni dubbii Waaqayyootti yeella'u garuu quucaraa gad xuuxamaa deema.Jireenya hafuuraatti jechuudha. Dhumni bareedaan yoo Waaqayyo wajjin jabaatanii hafan duwwaa argama. Namni waa'een Waaqayyoo galeef waan isarraa eegamu raawwatee namaaf fakkeenya ta'a malee dogoggora namni biraa dalaguun bitaa hin galu.

Namni kamiyyuu waan hojjetu hundumaaf murteessaan ilaalcha isaati. Namni lammummaa isaa samii olitti bara baraan godhatu, waan Waaqayyo ilaalu ilaala, waan Waaqayyotti dhaga'amutu itti dhaga'ama. Kanaaf, Macaafni qulqulluun kaartaa jireenyaa fi seera bara baraa kan ta'eef. Waaqayyo ''jalqabni kee xiqqoo yoo ta'e dhumni kee bareedaa ni ta'a'' jedheera. *Iyob 8:7.* Kana jechuun Waaqayyoo inni iddoo gadiitti nama jalqabsiisu dhuma dinqii ta'een nama xummursiisuu akka barbaadu mul'isa. Yaada Waaqayyootiin ala galgalli namaa hin bareedu.

Dubbiin Waaqayyoo yaada Waaqayyooti. Yoo sooraatan nama quubsa. Hiikaan dubbii Waaqayyoo barreessaa dubbichaa, hafuura qulqulluudha. Macaafni qulqulluunii fi hafuurri qulqulluun guutummaa fi gudduumma Waaqayyoo nama barsiisuun gara nama guutuu ta'uutti nama guddisu. Hafuurri qulqulluun waaqa, Macaafni qulqulluun seera bara baraati. Namni Caaffata hin beekne aboo caaffatichaa argachuu hin danda'u. **Dubbii Waaqayyootiif jiraachuun hojii Yesuus hojjeteef gatii fi beekamtii kennuudha.**

Namoonni baay'een ayyaanaan jalqabbii ajaa'ibsiisaa jalqabanii caaffata waan iyyoomaniif kufaatii fokkisaadhaan dhabaman. Namoota ayyaanni mul'ise baay'een hir'inni hubannaa dubbii Waaqayyoo salphisee lammaffaa akka badanii hafan taasise. Ija Waaqayyootti beekaa kan jedhamu; nama dubbichaaf ajajamee akka namni isaaf ajajamuuf barsiisuudha. Namni akkasii mootummaa Waaqayyoo keessatti guddaa jedhama. *Mat 5:19.* Dubbiin Waaqayyoo irraa hin darbu. Namni dubbii Waaqayyootiin ykn caaffataan jiraatu yoomiyyuu biyya lafaatiin hin buqqa'u. Ayyaanni Waaqayyoos dubbii Waaqayyoo waan kabajuuf , nama dubbii Waaqayyootiif iddoo kennuuf Zoonii diinni lolee mo'achuu hin dandeenye keessa galcha.

Namni Waaqayyo badhaadhe lalisaa deema malee quucaraa hin deemu. Caaffataa fi humna Waaqayyootiin badhaadhuu jechuun Sammuu dubbiin Waaqayyoo ibsee fi laphee hafuurri Waaqayyoo qajeelche qabaachuu jechuudha. Yommuu caaffata qo'annee isaaf abboomamuu jalqabnu,namoota caaffatichi akka barreeffamuuf sababa ta'an wajjin marii gochuu keenya. Yoo caaffata jaatamii ja'aa dubbifannee hundisaa ergaa mataasaa qaba. Daani'eel yoo karaa Macaafa danii'eel gaafanne akkamitti akka kadhachaa turee fi guddummaa mootummaa bara baraa nu barsiisa.

Yoo Phawuloosiin gaafannee akkamitti Gooftaan jaalalaan akka isaa mo'ate waan nuun jedhu qaba. Namoonni kun hundisaanii Ayyaana fi Simboo addaa kan argataniif waan beekumsa jireenyaa argatanii itti gaafatamummaa isaa ba'uuf of-kennaniifi. Waa'een saba Waaqayyoo, hoolotaa, wangeelaa, waldaa, hojii gaarii na ilaallata jedhanii akka caaffanni jedhutti Waaqayyoorraa ergaa fudhatanii seera

mootummichaaf ajajamanii bakka bu'uu danda'uun, Ambaasaddara Waaqayyoo ta'uudha. Kanatu samiirrattis lafarrattis Mootii bara baraa waaqa jiraataaf ulfina ta'a.

Karaa gaarii namatti fakkaateen tilmaamaan deemuurra, caaffata qo'atanii isaaf abboomamanii socho'uutu dhuma miidhagaa namaaf argamsiisa. Namni baay'een ofii isaatiin gowwoomfamuun Waaqayyo na dibeera jechuun fiigee lafa namni isa gargaaruu hin dandeenye keessa galee gaabbii furmaata hin qabneef saaxilame. Waldaa keessaa ba'ee baay'eetu biyya lafaa keessa bade. Seera utuu hin beekin yakka yoo dalagan itti gaafatamuu jalaa akkuma nama hin oolchine;dubbii Waaqayyoo dubbisanii hiikaasaa jallisuun yookin dubbisuuf yeroo hin arganne jechuunis fuula Waaqayyootti bilisa nama hin taasisu. Maaliif dubbisuu dhiiftee? jedhamuun jira. Yeroon dhabeen deebii hin ta'u. Isa kaanif akkamitti yeroo argatteetu jirahoo! Namni dubbii Waaqayyoof yeroo hin qabne nama Waaqayyoof yeroo hin qabneedha. Caaffanni na dubbisiitii injifannoon jiraadhu, jedha. Ayyaanni humna na godhadhuutii biyya lafaa mo'i jedha.

Mootummaan Waaqayyoo namootuma gara mootummaa Waaqayyootti dabalamanii lammaffaa dhalachuun ergama fudhataniin bal'ata malee ergamaatu dhufee bal'isa miti. Hojii Waaqayyoon gammachisu hojjennee nama mootummaa dukkanaa keessaa baafnee; dhuma mo'icha qabuun akka tarree Abraham faa dhaqnu Waaqayyo barbaada. Namni biyya lafaarratti Caaffataa fi humna Waaqayyoo beekee ittiin hojjetee darbee balbala mootummaa Waaqayyoorratti akka Atileetii tokkoffaa ba'eetti lammii waaqarraatiin baga nagaan dhufte jedhamee simatamee iddoo ol aanaa argata.

Lafa irratti beekamuun, buufachuun ,waan barbaadan argachuun iddoo barbaadan ga'uun qofti dhuma bareedaa namaaf hin argamsiisu. Kana jechuun iyyoomuu qabna jechuu miti. Dhumni bareedaan Yesuusiif jiratanii isa kabajanii darbuu keessa jira. Daawwit, yaada Waaqayyoo tajaajilee darbe. Yaada Waaqayyoo akka jiraatan kan nama dandeessisu ayyaanaa fi caaffata. Kana jechuun Macaafa qulqulluu fi hafuura qulqulluu jechuudha. Hafuurri qulqulluun akka barbaadetti kennaa garaa garaa kenna. Namoonni hafuura qulqulluutti hin amanne kanaafi waanti isaan jabina hin arganneef.

Namni biyya lafaarratti waamicha Waaqayyoo jalaa dide dhumarratti ni gaabba. Namni biyya lafaarratti Waaqayyoof gatii baase dhumarratti ni gammada. Waan hundumaa yeroon adda ni baasa. Gadheen iddoo fudhate yeroo muurameef jalaa miliquu hin danda'u. Waaqayyo namoota mootummaa isaa bakka bu'anii amanamummaa fi itti gaafatamummaan hojjetaniif dhuma bareedaa kenna. Baay'eetu waamame xinnootu filame gaafa Gooftaan jedhu ,Warri ulfina bira ga'an namoota waamichaaf deebii sirrii deebisaniidha jechuu isaati.

Waaqayyo warra isa jaalatan karaa hundumaan gargaaree gara gaariitti ni geessa;isaanoo warra akka akeeka isaatti waamamaniidha. Warra duraan dursee beekumsa isaatiin fo'ate,fakkaattii ilmasaa isa obboloota baay'eedhaaf angafa ta'uuf jiru,akka ta'aniif yaadaan isaan qabe. Warra yaadaan isaan qabe immoo waameera,warra waame immoo qajeelota isaan godheera. Warra qajeelota godhemmoo ulfinaan ga'eera. Kun labsii samii gubbaa jiruudha. *Rom 8:28-30.*

## Guddina caaffataan labsame

Amanaan kamiyyuu hafuuratti dinagdeetti akka guddatuuf caaffatichi ni hayyama. Jijjiiramni nama dubbii Waaqayyootiin geeddaramerraa mul'atu kan alaa fi keessaati. (Inside and outside growth/transformation).Jijjiiramni keessaa hidhannoo karaa lamaan argamsiisuudha. Innis hafuuratti fi sammuutti qaramuun nama ga'umsa guddaa qabu ta'anii argamuudha.Saaduqoonni waa'ee dhuma dubartii nama torbatti herumtee baruu barbaadan sun, keessi isaanii duwwaadha. Allisaanii garuu cimeera. Qabeenya heddu qabu, waan ittin dhaadatan baay'ee qabu. Dhugaadhaan mormuuf ifa dukkana gochuuf, namoota wal kurfeessanii; tajaajila Gooftaan kennaa ture jala deemanii mudaa fi dogoggora irratti barbaaduun namoota soba raggaasiisuuf dhama'an turan. Yesuus du'aa ka'ee hunda injifate.

Keessi rakkoo qabaannaan dhumni namaa abdii gurraattiidha. Dukkanatti jijjiiramti. Dafanii yoo Waaqayyo wajjin walii galan malee. Keessi ifa taanaanimmoo lapheen namaa Gooftaaf qulqulloofnaan badhaadhummaa alaa horachuun ni salphata. Dubbiin Waaqayyoo fagootti eebba dhokataa namatti agarsiisa.

Saaduqoonni kufanii akka waan dhaabatanii jiranitti fuula Yesuusitti dhiyaatan. Kanaaf, Gooftaan caaffataa fi humna Waaqayyoo beeka jedhee deebii kenneef. Rakkoon namoota baay'ee gara tokkotti caalchisuu isaaniiti. Kana jechuun caaffata qofa malee ayyaanatti ykn humna Waaqayyootti hin amanu ykn ayyaana malee caaffanni anaaf fayidaa hin qabu jechuun biyya lafaa keessa baduun yaada Waaqayyoo isaa gaarii fi eebba inni isaaniif hixatu wajjin wal jala darbu.

Namoonni baay'een amantaa malee Waaqayyorraa amantii hin qaban. Waaqayyo namoota baay'ee waameetu xinnoo filata. Namoota caaffataa fi ayyaanaan haguugaman filata. Kan inni nama waamu garuu Caaffataa fi ayyaanatti nama guddisee jireenya irraa hafaa kennuufii barbaadeeti. Barbaachi Waaqayyoo ilmasaa akka fakkaataniifi. Warri ilma isaa fakkaatan biyya lafaa bareechanii waaqarratti akka biiftuu ifu. Biyya lafaa bareechuu jechuun, hojii misoomaa hojjechuu, rakkoo furuu, hojii dhabdummaa xiqqeessuu fi karaa hundumaan fakkeenya ta'uudha. Kunis qajeelfama Macaafa qulqulluu fudhaachuu fi humna ayyaanaatiin haguugamuun agarsiiifama.  Biyya lafaarratti eebba xinnoo fi jijjiirama muraasa arganii karaa Waaqayyoo irraa baduun bilchinaa fi hubannaa dhabuudha.

Namoota dubbii Waaqayootti hin bilchaanne waanuma muraasatu gowwomsee mana Waaqayyoo keessaa gad-baasa. Dhumni bareedaan, ergama Waaqayyo akka raawwataniif gara biyya lafaatti nama fideef, itti gaafatamummaa fi amanamummaan  raawwatanii jireenya bara baraa addunyaa haaraa halkanii guyyaan itti wal hin jijjiirre keessa jiraachuuf of-qopheessuudha.

Yeroo Macaafa qulqulluu dubbifnu waantota gurguddoo ja'a(6) baranna.[2] Waantota dur hin beekneen wajjin wal barra. Innis akkamitti Waaqayyo Macaafa qulqulluu kana ergaa guutuu godhee dhala namaatiif akka kenneedha.

[2] The drama of the Bible in six acts, NIV, 2010

## 1. Hojii waaqayyo haa ta'u jedhee hojjete

Kun kan agarsiisu Waaqayyo seera uumamaa keessatti akkamiin akka Addunyaa kanaa fi dhala namaa uumeedha. Waaqayyo Addaamii fi Hewaan iddoo dhaaba eden keessa kaa'ee bakka sana akka eeganiif akka kunuunsaniif abboome. Lafti iddo jireenya isaanii(home) akka taatuuf isaaniif kenne. Waaqayyo dhala namaa haa ta'u jedhee itti yaadee ; akka isatti dhiyeenyaan jiraataniif, akka isa abdataniif, hariiroo isa wajjin akka godhataniif, uumama naannoo isaanii jiru wajjin nagaan akka jiraatan isaaniif uume. Macaafni qulqulluun, namni fakkaattii Waaqayyootiin uumamee, ogummaa Waaqayyoo hojii isaatiin akka mul'isuu fi seera bu'a qabeessa(Macaafa qulqulluu)uumama addunyaaf akka calaqqisiisuuf uumame. Dhiirris dubartiinis waliin murtoo murteessuuf, addunyaa miidhaksuuf baay'ee barbaachisoodha. Waaqayyo uumama bareedaa kana gidduu ni deddeebi'a ture. Addam faana isaa dhaga'e jiraachaa ture. kana jechuun Waaqayyo akka nama maasii isaa ilaalutti keessa deemaa ture. Waaqayyo uumama erga uumee booddee ofumaa isaatiif madaale. Hojiin koo sirriidhaa? jedhee ergamoota hin gaafanne. Innis gaarii akka ta'e arge. Kun kan mul'isuu jireenyi kennaa Waaqayyoo ta'uu isaati.

## 2. Iddoo jireenyaatii gad-baafamuu dhala namaa

Raafamnii fi lolli, yeroo Addaamii fi Hewaan abboomamuu didanii daandii mataasaaniirra deemuun beekumsa mataasaanii barbaaduu jalqaban mul'achuu eegale. Sagalee diina Waaqayyoo, seexana, dhaga'uun amanamummaa Waaqayyoo shakkuu jalqaban. Abboommii Waaqayyo isaaniif kennerraa adda ba'anii jiraachuu jalqaban. Ofiisaanitti

daangaa ta'an. Kana jechuun ofumaan of balleessan. Gorsa Waaqayyoo dagachuun, Abboomamuu dhiisuun isaanii cubbuu gara biyya lafaatti fide. Kunis badii walitti fufiinsa qabuuf dhala namaa saaxile. Dhalli namaa fayyaatti akka jiraatuuf Waaqayyo wajjin, ofiisaa wajjinii fi uumama wajjin walitti dhufeenya gaariin akka qabaatuuf uumame. Garuu hariiroon kun hundi waan cabeef dhalli namaa qaaniin,cabaan, dhibeedhaan, kophummaa fi du'aan midhamuu jalqabe.

Hawwiin Waaqayyoo, addunyaa uume kanarra dhala namaa wajjin jiraachuuf ture. Utuu walittii dhufeenyi jiraatee samiin fagoo miti. Addunyaan kun waan mancaateef har'a Waaqayyo jalaa dhokatee jira. Dhalli namaa erga iddoo dhaaba edenii ba'ee addunyaa isaaf uumamee kan nagaa qabu keessa nagaan jiraachuu, argamuu Waaqayyoo shaakaluu, Karaa isaarra deemuu, jireenya galataatiin jiraachuu hin dandeenye. Sababii inni fincila kaaseef gad oofamuun inni jalqabaa ta'e. Cubbuun Waaqayyorratti fincila kaasuudha. Dhalli namaa argamuu Waaqayyoo keessaa gad ofame. Ni fagaate. Gara iddoo jireenya keessaa ari'atamaniitti deebi'uutu isaan irra ture. Kana gochuun yaalii garaa garaatiin hin danda'amu. Dhalli namaa iddoo jireenyaatti akka hin deebineef Waaqayyo balbala Eden gubbaa eegduu jabaa meeshaa cimaa hidhate dhaabeera. Eegduun sun namni jireenya akka barbaadu beeka garuu kan inni balbala banuuf yoo cubbuu irratti injifannoon argame qofaadha. Kanaafimmoo waggaa dheeraatu eegame. Dhalli namaa Waaqayyo fi dubbii isaarraa adda ba'ee jiraachuuf yaalii taasisuyyuu jireenyas Waaqayyonis argachuu hin dandeenye. Seexanni gaafa isaan gowwomsu akka waaqa isa godhaniif karoorseetu ta'a. boodarra kan mul'ate kana waan ta'eef.

### 3. Israa'eliif ergama kennuusaa

Kallatti ittiin Waaqayyo dhala namaa oolchuuf; bittaa cubbuu jalaa baasuuf yeroo inni Abrahaamiin waamee saba guddaafan si godha jedhu argina. Waaqayyo xiyyeefannaa isaa dhiphisee garee saba tokkoo irratti fuulleffate. Garuu kaayyoonsaa inni dhumaa saba lafarraa eebbisuun abaarsa uumamarraa kaasuu ture. Kunis sanyi Abraham keessaan eebba mul'isee, jireenya bara baraatti nama galchuuf malee isa warri bitaa galan jireenyi(gannat) lafarratti jedhan miti. Yeroo sanyiin Abraham gibxitti garboomfaman, karoora tokkotu furmaata argate. Innis, sabni Israa'el gara Waaqayyootti iyyanii bilisa isaan baase. Waaqayyo saba haaraa kana wajjin gaara siinaarratti waadaa gale. Israa'el saba hundumaaf ifa akka ta'uuf waamame. Jiraachuuf karaa Waaqayyoorra deemuun maal jechuu akka ta'e addunyaatti agarsiisuun. Yoo inni akka seera isaatti jiraate, Waaqayyo lafa haaraa isaaniif kennuun akka eebbisuu fi isaanii wajjin akka jiraatu waadaa isaaniif gale.

Haa ta'u malee; yoo isaan kakuu Waaqayyootiif amanamuu dhiisan biyyicha keessaa akka isaan baasu itti hime. Akkuma Addaamii fi Hewaan gad baase jechuudha. Waaqayyo irra deddeebi'ee karaa raajotaa akeekkachisa itti hime diduun, kakuu Waaqayyoo cabsanii mataa jabaachuuf murteessan. Kanaafiyyuu Waaqayyoo mana qulqulluummaa isaan gidduu jiru ni dhiise. Kunis mallattoo isaan gidduutti argamuu dhisuusaa mul'isuudha. Kanaafiyyuu, sabni kun weerara ormaatiin iddoosaatii humnaan buqqifame. Kana waan ta'eef, magaalaan guddoon Yeruusalem mooticha Daawwitiin kan hundeeffamte akka duwwaa taatuu fi gubattu taasifame.

Sanyiin Abrahaam, cubbuu Addaam irra deebi'uun haala wal fakkaatuun kufaatii gadhee kufe. Rakkoo wal fakkaatutu mul'ate. Israa'el kan waamame gara gibxiitti ergamee achiis ba'ee biyyi kennameefi akka jiraatu kan godhame, kufaatii Addaamiif deebii ta'a jedhameeti. Inni garuu cubbuu Addaam ittiin kufe jalaa ba'uu hin dandeenye.

Haa ta'uyyuu malee, hambaa sabaasa hambifatee kaayyoosaa galmaan ga'ateera. Kunis dhala namaa utuu hin balleessin bittaasaa karaa garaatiin mul'isaa ture. Mootii haaraa erguuf waadaa gale. Sanyii Israa'el keessaa mootiicha Daawwit. Saba gara jireenyaatti kan ofuu. Raajonni akeekkachiisaa turan. Sabichi dogoggora isaarraa deebi'ee sagalee misrachoo akka dhaga'uuf. Isaan garuu deebi'uu didanii sabni ormaa isaan bulchaa ture. Abdiin Waaqayyoo garuu utuu hin geddaramin hafee,waaqni tokkichi Israa'eliin filate, isaanii wajjin jiraachuuf gara isaaniitti deebi'e.Waaqayyo haqa,nagaa, fayyinaa fi jireenya Israa'elii fi addunyaaf fiduuf karoorse. Kunis dhumarratti kan dhufuu fi karaa addaatiin kan mul'atuudha. Waaqayyo isa dibamaa, Masihii, erguutu irra ture. Kana gochuufis abdii kenne.

### 4. Mo'icha ajaa'ibsiisaa Yesuus injifate

Inni waaqa mul'ateedha. Fayyisaa jireenya ilmaan namootaa. Gara biyya lafaa dhufe. Qeesaar nagaa fi badhaadhina addunyaa akka fidu labsii labsee ture. Kunis bittaa warra Roomaa bara sana Efesoonitti labsameedha. Yeroo Yihudoonni ayyaana faasikaa kabajanii fi waaqeffatanitti, yaadannoo itti Waaqayyo sabasaa harka warra gibxiiti baasetti, Yesuus ni fannisan. Kunis mootii sobaati jechuun fannisan. Haa ta'u malee dubbiin Waaqayyoo; fannifamuun

Yesuus injifannoo guddaa akka ta’e labsa. Kunis Yesuus jaalatee iddoo sabaa fi addunyaa akka of kenne dubbata. Yesuus jallina biyya lafaa ofirra kaa’e. kanaanis, Yesuus lola guddaa mo’atee injifannoo jireenyaa argamsiise. Diinni guddaan Israa’el qabu mootummaa Roomaa miti. Humnoota hafuuraa mootummaa Roomaa irra jiruu fi mootummoota biroo kan meeshaan isaanii du’a ta’eedha. Du’uu isaatiin Yesuus gatii hundumayyuu baasee; dhala nama samii fi lafarratti Waaqayyo wajjin walitti araarse.

Murtoo du’aa Yesuusirratti darbe Waaqayyo garagalchuun du’aa isa kaase. Du’aa ka’uun mootii Israa’el kan agarsiisu; diinni guddaan uumama Waaqayyoo; cubbuunii fi duuti mo’amuu isaaniiti. Du’aa ka’uun milikkita guddaa kun jalqabuu dhaloota haaraa agarsiisa. Egaa, Yesuus raawwii seenaa Israa’elii fi jalqabbii haaraa fiigicha ilmaan namootaati. Duuti karaa nama isa jalqabaa Addaam dhufe. Du’aa ka’uunimmoo karaa nama haaraa ykn isa lammaffaa ,karaa Yesuus dhufe. Yaadni Waaqayyoo inni ganamaa deebi’ee labsame.

## 5. Saba Waaqayyoo haareffame

Erga furtuun injifannoo mirkanaa’ee maaliif haareffamuun saba Waaqayyoo barbaachisee? Deebiin kanaa; Waaqayyo injifannoo Yesuus argamsiise gara saba hundumaatti akka bal’atu barbaade. Yesuus duukaa-buutota isaatiin akkas jedhe, ‘’Nagaan isiniif haa ta’u, Akkuma abbaan na erge anis isinan erga’’. Gochaan haaraan kun kan nutti agarsiisu akkamitti bartootni Yesuus kiristoos mootummaa Waaqayyoo sagalee misraachootiin akka bal’isaniidha. Dubbiin Waaqayyoo, namni kamiyyuu yoo Masihii Israa’elitti amane ijoollee

Abraham; dhaaltuu abdii durii fi ergama durii akka ta'u dubbata. Gal 3:9. Hojiin eebba gara saba biyya lafaatti fiduu ammas irra deebiin kenname. Ergamni isaanii ergaa walabummaa sagalee misraachoo mootummaa Waaqayyoo jiraachuudha.

Waaqayyo guutummaa biyya lafaatii namoota walitti qabuun yaa'ii hordoftoota Yesuus, waldaa dhaabe. Isaan mana Waaqayyoo isa haaraadha. Kunis iddoo hafuurrisaa jiraatuudha. Isaanis saba amanamummaa isaanii Yesuusiif kennanii Gooftaa dhugaa tokkicha hordofaniidha. Namoonni Yesuusitti dhugaan amanan dhugaa tokkicha qabu. Isaan warra du'arra ce'anii humna hafuura Waaqayyootiin jireenya haaraatti dhufaniidha. Fiigicha amantii fiiguun kutaa, qomoo fi saba gidduutti jaalala Waaqayyoo warra calaqqisiisaniidha.

Dhifamuun cubbuu fi araarri Waaqayyo wajjinii amma. Karaa Yesuus irra deemerra deemuun ergamoonnisaa jechaa fi hojiidhaan wangeela labsan. Humni haaraan Waaqayyo akka cabsanii ba'aniif addunyaa kanaf kenne karaa hawaasa kiristaanaa mul'ata. Ergaan isaaniis akeekkachisa qaba. Masihiin deebi'ee yommuu dhufu firdii qajeelaa fi sirrii addunyaa kanaaf kennuuf dhufa. Dubbiin Waaqayyoo giddu galeessa qabsoo, karaa fi seenaan addunyaa kanaa ittiin mul'ateedha. Amma seenichi nu bira ga'eera. Nutis imala Macaafa qulqulluu ykn jireenyaan marfamnee jirra. Qabsoon kun nuunis nu eeggata. Maal gochuu qabna? Waaqayyo namoota ergama kana keessaa ga'ee qabaatan akka taanu barbaada. Namoota haaromsa ,haqaa fi dhifama fidan ykn labsan nu gochuu barbaada. Nuti namoota hojii waa haaraa gochutti makaman , namoota milikkita isa dhufuuf jiruuf jiraatan akka taanuuf waamamne.

## 6. Waaqayyo gara manaa yommuu dhufu

Hojii Yesuus masihichi hojjeteen akka Waaqayyo gara biyya lafaa kanaa dhufu ta'eera. Garuu ,hojiin jallinaa itti fufee jira. Hamilee dhabuun,dogoggoruun, dhibeenii fi duuti ammayyuu hafanii jiru. Barri nuti keessa jirannu bara walirra tuulamaa(overlap) bara gidduuti. Raawwiin dhumaa dhufuutti jira garuu ammayyuu hin geenye. Bara affeerraa keessa jirra. Yeroo waamichi wangeelaa uumama hundumaa bira ga'aa jiruudha. Baay'een ammayyuu akka waan waaaqayyo hin jirreetti yaaduun jiraatu. Seera Masihiitif beekamtii hin kennan. Yeroon Yesuus gara biyya lafaatti deebi'u dhufaa jira. Bittaan(dominion) Waaqayyoo kan hin tuqamne eenyuuniyyu kan hin mo'amne ni dhufa. Akeekni bituu Waaqayyoo galmasaa ni ga'a. Uumamni ba'uusaa ni shaakala. Akkuma seera ba'uu jechuudha. Tortoruu irraa walaba ba'a. dhibeen, boo'uun, gaabbiin,qaaniin ,gidiraanii fi duutii sana booda hin jiraatan.

Yeroo du'aa ka'uun dhufu sabni Waaqayyoo abdiin isaanii akka dhufe ni hubatu. Qaama haaraa uffatanii jireenya hin badne qabaatu. Hafuuraan guutamani jabaatu. Cubbuunii fi duuti isaan hin ittisu. Yeroos sabni Waaqayyoo hojii isa sirrii hojjechuun namummaa haareffame qabatee jiraata. Sabni Waaqayyoo namoota aadaa uuman ta'u. kunis Waaqayyoon gaditti biyya lafaatii olitti jechuudha. Aadaa biyya waaqaa. Fakkaattii Yesuus keessatti lammaffaa hojjetamuudhaan ogummaa isaatiin jiraanna. Yeruusaleem ishee haaraa keessa bara baraan Waaqayyo wajjin magaalaa hoolichaa keessa jiraanna. Lafti kun ni darbiti, dubbiin Waaqayyoo bara baraan ni jiraata. Waantota olitti ilaalle kana, akka hubannuuf Macaafni qulqulluun caafame. Kanaaf dubbifannee yeroo

hundumaa isaan akka deddeebinuuf Waaqayyo dubbisaa nuuf kenne.

## Xiyyeeffannaa waldoota keessatti mul'atu

Kanin yaada kana kaasuu barbaadeef, sanatu kanatu sirriidha jechuuf utuu hin taane; waldaa madaalliishee eeggatte agarsiisuufi. Hojii irratti bobba'anii fi hubannoo isaaniirratti hundaa'uun waldota gosa shan[3] ilaalla. Kana gaafa jennu kiristoos waldaa shan qaba jechuu miti. Kiristoos waldaa tokko qaba isheenis kan akka dubbii isaatti jirtuudha.Tokkummaa waldota gaafa jedhamu waldotaa maqaa garaa garaa qabaatanii hojii wal fakkaata kiristoos tokkichi itti waamamuu fi ulfina itti argatu hojjechuurratti bobba'an kan agarsiisuudha. Xiyyeeffannaan waldaa ati keessaa waaqeffattu, tajaajiltuu ykn geggeessitu maal irratti xiyyeeffatee jira? Tajaajila kamirratti yoo bobbaate gaarii sitti fakkaata?Akkamitti madaallii kee eeggattee akka tajaajiluu dandeessu waa muraasan siif qooda. Innis kunooti:

### 1. Waldaa lubbuu booji'uu irratti xiyyeeffatte

Yoo Soortuun(pastor) ykn lubni waldaa kanaa xiyyeeffannoon isaa wangeela lallabuu ta'e waldattiin lubbuu booji'uu irratti kan fuulleffatte taati.  Kaayyoon waldaa akkasii lubbuun namaa akka fayyituuf hojjechuudha. Waldaan akkasii yeroo hundumaa dhugaa ba'uu, tamsaasa wangeelaa taasisuu, murtoo namoonni taasisan arguuf hojjechuu, gara iddoo aarsaatti namoota waamuu, akkasumas sagantaa konfireensii gurguddaa hojjechuudha. Rakkoon waldaa kana keessatti uumamuu danda'u rakkoo kiristoos duuka deemuu

[3] The purpose driven church, Rick Warren, Raey publishers,1995

dadhabuuti. Waldattiin duuka buutummaa irratti hin hojjettuukaa! Har’as konfireensiin gurguddaan ta’ee namoonnis ni amanna jedhanii harka kaasanii ni galu garuu namni dubbii Waaqayyootiin isaan qaree duuka buutuu kirsistoos akka ta’aniif isaan gargaaru waldaa warra akkasiitti baay’inaan hin argamu. Lubbuu booji’uuf kan hojjetan ta’uusaa seera ittiin bulmaata isaanii keessatti kan barreeffatan yoo ta’eyyuu; erga namoonni sun amananii irratti hojjechuu hin barbaadan. Tarii kaayyoon isaanii namoota amanan vidiyoo waraabanii namoota maallaqaan isaan gargaaranitti agarsiisuudha. Hojiin isaanii kanumaan raawwata. Wangeela lallabuuf socho’uunsaanii gaarii ta’ee garuu tajaajila wajjira shananii fudhachuu hin danda’an. *Efeson 4:11.*Iddoo tajaajilli akkasii kennamutti namoota dhuunfaatu qabeenyaan furdata. Warri akkasii namatti himanii geggeessuu malee bishaan obaasuu fi nyaata hafuuraa nyaachisuu gonkumaa hin danda’an.

### 2. Waldaa shaakala hafuuraa irratti xiyyeeffatte

Yoo geggeessaan waldaa kanaa waaqeffannaa irratti xiyyeefate amantootnis kanuma qofa irratti xiyyeeffatu. Waldaa akkasii keessatti amantootni utuu waaqeffatanii argamuu Waaqayyoo fi humna Waaqayyoo shaakalutti amanu.Hojiin angafaa waldaa akkasii; galata galchuu, kadhannaa, waaqeffannaa, muusiqaa hafuuraa, kennaa hafuuraa, humna akkasumas daddamaqinsa irratti xiyyeeffachuudha. Rakkoon waldaa kana jirummoo, namni hin utaalle waan Waaqayyo galateeffatu itti hin fakkaatu. Meeshaa muuziqaa gurguddaa qopheessuun konsartii faarfannaa gurguddaa hojjechuun faarfannaa isaanii dhagessisu. Waldaa akkasii keessatti faarfannaa

Daawwitii,galata Phaawuloosii fi silaastu dubbifama. *HoE 16:25-26,* Innis akkas jedha, Gara halkan walakkaatti Phaawuloosii fi Siilaas Waaqayyoon kadhatanii faarfatan; warri hidhaman immoo isaan in dhaggeeffatu turan. Dingatas hamma hundeen manicha hidhaa raafamutti socho'i lafaa guddaan ta'e; achumaan balbaloonni manicha hidhaa hundinuu banamanii, hidhaan warra hidhamanii hundinuus in hiikaman. Ni faarfaatan warri hidhamanimmoo ni dhaggeeffatu turan; hundinuus ni hiikaman jechuun Waaqayyo yeroo sana akkasitti hojjechuu barbaadeeti malee yeroo hundumaa akkas ta'uu qaba jechuu miti. Yeroo hundumaa Waaqayyo beekuun kana qofaan madaalama jechuu miti.

Waaqayyoof yeroo hundumaa faarfatamuu qaba. Yeroo tajaajillus yeroo tajaajilamnus yeroo nutti tole yeroo nutti bades, yeroo qannoo yeroo gidiraa yeroo hundumaa Waaqayyoof ni faarfaatama. faarfatonni baay'een dhiibbaa gurguddaa uumaniiru. Dubbii Waaqayyoo bu'uura godhachuun faarfatanii dhiibbaa kan uuman baay'eedha. Lallabni wangeelaa faarfannasanii hin dangessuu wal deggara malee. Faarfattotni tokko tokko yeroo kana waanti isaan godhanii fi nu dhagessisaa jiran sirba wayya nama jechisiisa. Faarfannaan kadhataan ergaansaa kenname ergaa raajii wajjin qixuma. Waldonni kiristaanaa sirba utuu hin taane faarfannaa biyya jijjiiruuf hojjechuu qabu. Wangeelas barsiisuu hojii hafuuraa kan biraas raawwachuun ga'ee waldota faarfannaa qofa irratti xiyyeeffataniiti.

## 3. Waldaa tokkummaa maatii

Waldaan kunimmoo tokkummaa amantoota muraasaa irratti kan xiyyeeffateedha. Waldaan akkasii kan isheen bu'uureffattu geggeessaan waldaa sanaa nama baay'ee namatti dhiyaatu,nama nama jaalatu, nama gara namaa goruu ykn deggaru, nama namaaf of eeggatu,nama haariroo guddaa uumuu fi garee xinnoo qabuu nama danda'uun yommuu geggeeffamtuudha. Waldaa akkasii keessatti walitti qabamuunii fi sagantaa hirmaachuun hiika guddaa qaba. Miseensonni waldaa maatii(Family church) baay'innisanii dhibba lama kan hin caalleedha. Waldonni akkasii salphaatti iddoo lamatti wal hin cabsan garuu hojii baay'ee fagaatanii hin hojjetan walitti ho'isaniituma jiraatu. Namni tajaajila/sagantaa waldaa hin hirmaanne isaan biratti amanamaa miti. Tokkummaan waldota akkasii gaarii ta'us rakkoon inni qabu ergaa wangeelaa fageessuu dadhabuudha. Namoota ergamoota wangeelaa(missionary) godhanii erguun waamicha waldaa kiristoosi.

## 4. Waldaa kutaa tokkoo

Waldaan kutaa tokkoo(One class-room church) yommuu tajaajilaan kennaa barsiisuu qabu tajaajilu kan mul'atuudha. Namni akkasitti tajaajilu lallabuu fi barsiisuu malee amantootni hojii waldaa kan biraatti akka isaan hin hirmaanne ittisa. Amantootni waldaa akkasii barsiisaa wangeelaa sana malee namni kan biraa isaan akka waan gargaaruu fi barsiisuu hin dandeenyeetti fudhatu.Gara Waldaa akkasii nama baay'eetu dhaqa,ni amanus. Rakkinni isaanii garuu namoota amanan kana qabanii tursuu hin danda'an. Nama guddisuu hin

danda'an. Namni barsiisu sun gaafa du'e waldaan sun hin jiraattu jechuudha.

Wangeela bal'isuu osoo hin taane horii sassaabuuf fiigu. Nama ijaaruuf osoo hin taane maallaqa namarraa guuranii gamoo ijaaranii mul'achuuf hirriba dhabu.Gamoon sunimmoo maqaa nama dhuunfaatin waan ijaaramuuf kan waldaa miti. Ijoollee isaatu dhaala jechuudha.Yesuus Gooftaa akka ta'e dubbachuurratti hanqina hin qaban. Namoota waa'ee Yesuus itti himan guddisuu garuu hin danda'an. Amantii keessa jiraachisuu hin danda'u. Har'a namoota ofiisaanitiif duwwaa barsiisan karaa foddaa TV isaanii argaa jirra. Mootii TV sanaa of gochuun ergaa isaanii dabarsu.

Tajaajilaa kan biraammoo ni qeequ. Ani tajaajilaa amantootnisaa akka waldaa biraa hin dhaqneef dhagaa cininsisee kakachiise dhaga'ee beeka. Iddoo biraa hin dhaqinaa jedhu. Amantootni tokkummaa uumanii yeroo sagantaan waldaa biraatti qophaa'e yoo hirmaatan bu'aa malee rakkoo hin qabu. Yoo nama affeeranis ergaa isaanii TV isaanirratti hin dabarsan ni dhoksu. Nama biraatiif beekamti yoo kennan akka waan dogoggoranitti of lakkaa'u.

Miseensonni yaadannoo isaanii qabatanii dhufuun dirqama. Kaayyoon waldaa akkasii lallaba sirriitti ibsamee,qo'annaa Macaafa qulqulluu,barsiisa amantii(doctrine),beekumsa fi duuka buutummaa irratti qofa xiyyeeffachuun socho'uudha. Waanti waldaan kun raawwattu baay'een gaarii ta'ee utuu jiruu; xiyyeeffannoon isaanii barsiisuu malee namoota gara jireenya hafuuraa isa kan biraatti qajeelchuu dadhabuudha. Isa barsiifaman akka raawwachuu danda'aniif kadhatnii fi namoonni kennaa kadhataa qaban baay'ee nama gargaaru.

Soomaan fuula Waaqayyoo dura turuun isa baratan akka hojiitti jijjiiraniif nama gargaara waan ta'eef.

### 5. Waldaa hawaasa tajaajiluuf xiyyeeffatte

Kaayyoon waldaa akkasii gad ba'anii hawaasicha jijjiiruu irratti kan xiyyeeffateedha. Waldaan kun tajaajila raajotaa fi dadammaqinsaan tajaajiluuf haala kan mijeessituudha. Namoota haqa dhabanii fi hamileen kufan tajaajiluuf kan oonnatteedha. Namoonni tajaajila akkasii kennan amantootni waldaa tapha siyaasaa keessatti akka hirmaatanii fi tajaajila konfireensii hafuuraa gurguddaa irratti amantootni hundi akka dhiibbaa uumaniif hojjetama. Tajaajilli waldaa akkasii keessatti al-dureen kennamu; fedhii namaa guutuu,wal tajaajiluu, waan qaban waliif qooduu,wal maddii dhaabbachuu fi waa waliif gochuu ykn akka seenaatti waan ilaalamu waliif gumaachuu fa'aa of keessatti qabata.

Waldonni muraasni xiyyeeffannoo armaan olitti ilaalle lama ykn sadii qabatanii socho'u. waldonni baay'eenimmoo tokkorratti xiyyeeffachuun tajaajila hunda bira ga'uu ykn fayyadu daangessu. Waldaan har'as boris nu barbaachiiftu waldaa waan namoonni barbaadan lallabdu ykn waan lallabdoonni barbaadan guuttuuf utuu hin taane, waldaa waan Waaqayyo barbaadu lallabduudha. Innis akka dubbii isaatti dhaloota tajaajiluuf jireenya bara baraa akka gonfataniif bakka bu'aa ykn Ambaasaaddara kiristoos taatee waldaa namootaa fi Waaqayyo walitti araarsituudha. Kunis akkamitti akka tajaajilan madaaluun barbaachisaadha malee gar tokkotti jallisuun dafanii akka jiganiif nama saaxila. Waldaan Waaqayyoo isheen sirriin tajaajila hunda gidduu galeessa godhatee madaallisaa eggate kennuu danda'uutu irra jiraata.

Kunis dhaloonni kiristoos duukaa akka bu’uu fi akka fakkaatuuf gargaara. Amantootni tajaajiltoota dinqii hojjenna jechuun sobaan kan Waaqayyoo warra of fakkeessanirraa of eeguu qabu. Warra Waaqayyoon ajaa’ibsiifatan utuu hin taane warra nama ajaa’ibsiisanirraa of eggachuun qooda abbaati. Waldonni baay'een akka dubbii Waaqayyootti waan hin jirreef poschariin guddatee namoonni dhokatan. Tajaajiltootni baay'een beekamoodha garuu hordoftoota hin qaban. Warri dhugaa Waaqayyoof jiraatan baay'eenimmoo of dhoksu. Jireenyi isaani waan Yesuusiin mul'isuuf ,godaannisa isaa waan ofirraa qabaniif; namoonni baay'een isaan hordofu. Waan isaan jedhan ni raawwatu. Ergaa isaaniittis ni amanu.

Har’a ijoollotatu ani geggeessaa waldaa akkasiiti jechaa jira. Daa’imni fuudhaafillee hin geenye waldaan dhaaba yoo jedhe qaanii guddaadha. Maal ta’a? yoo geggeessitoota mana Waaqayyoo keessa turan jala taa’anii waamicha fudhatanii ayyaana jalatti guddatan! Waaqayyoyyuu hoo gaafa guyyaan ga’e nama baasaa. Namni ofillee bulchuu hin dandeenye; waldaa banuun suuqiif yoo ta’e malee Kiristoosiif hin ta’u. Daa’imni waamicha ni qabaata malee; itti gaafatamummaa garuu Abadan fudhachuu hin danda’u.

Daa’imni kamiyyuu kennaa qabuun tajaajilaa guddachuu qaba. kanarratti namoonni hojjechuu qabu. Adeemsi waldaa gosa geggeessummaa(leadership) keessaa tokkoodha. Biyya kamittiree daa’imni geggeessaa kan ta’u/ taatu? Daa’imni barachaa abdiidhaan guddachuudha qaba malee taayitaan hin barbaachisuuf. Hawwiin akkasii balleessanii baduuf gorsa fokkisaa fudhachuudha. Gorsichis hawwii fi yaada seexanaa ta’uu danda’a.

Fooniin daa’ima ta’anii warri waldaa bananis, hafuuraan daa’ima ta’anii warri tajaajilanis kiristooosiif bu’aa hin buusan. Dubbii Waaqayyoo barachuutti guddachuun ayyaana ulfeessuu qabu. Miirri ayyaana akka hin fakkaanneef daa’imummaa hafuuraa jalaa ba’uun dirqama mootummaan Waaqayyoo namarraa barbaaduudha.

Yeroo tokkon kitaaba tokko dubbisaa ture. Roobartis Liyaardan tajaajilaa guddaadha. Waaqayyo hojii of beeksiisuu heddu ittiin hojjeteera. Waan baay’ee ittiin ifa baaseera. Keessumaa tajaajiltoota Waaqayyo hojii aangoo ittiin hojjete baay’ee isaaniirraa sabni Waaqayyoo jaarraa 21ffaa keessa jiraatu akka baratuuf karaa guddaa saaqeera. Maatiin tajaajilaa kanaa akaakileeniifi abaabileen isaa biyya Ingilizii keessatti namoota tajaajilaa turaniidha.

Roobartis Liyaardan kan guddate biyya Ameerikaa Tulsaa Oklaahoomaa iddoo jedhamutti. Waaqayyo hojii addaatiif akka isa barbaadu itti mul’isuuf guyyaa tokko utuu inni daa’ima umurii waggaa saddeetii ta’ee jiruu, Macaafa qulqulluu dubbisaa utuu jiruu, hafuuraan gara samiitti saffisa addaatiin butamee, Gooftaan fudhatee mootummaa waaqarraa ilaalchisaa akka ture dubbata. Kunis mul’ata samii daawwachuu(preview) akkaataa addaatiin Waaqayyo ergama itti kenne.

Namni kun yeroo dubbatu’’ lapheen koo Gooftaa Yesuusiif banamaadha. Kanaafan hin shakku ‘’ jedha. Itti dabalees; waa afur shakkii maleen sammuu koo keessatti amaneen fudhadha[4] jedha. Isaaniis :

1. Macaafa qulqulluu(Bible)
2. Sadaan tokkummaa waaqayyoo(Trinity)
3. Mootummaa waaqarraa(Heaven)
4. Si’ool(Iddoo itti firdii eeggatan) (seoul)

Macaafni qulqulluun seeraa fi heera mootummaa Waaqayyoo isa bittaasaa lafarratti diriirseedha. Waaqayyo mootummaa isaa kan beeksise karaa seera isaatiini. Innis Macaafa qulqulluudha. Macaafni qulqulluun hojii Waaqayyo hojjetee fi ganaa addunyaa dhufuuf jiru keessatti waan mul’atu kan agarsiisuudha. Namoonni Macaafa qulqulluu fudhachuudhaan gara mootummaa Waaqayyootti dabalaman kallattii bara baraa harka isaaniirraa qabu. Namni Macaafa qulqulluu keessa ofiisaa barbaadu; gara guddinaa fi jireenya bara baraatti kallattiidhaan deemaa jira. Namni akkasii ofiisaa waan arguuf hir’ina isaa sirreessaa jabina isaa cimsachaa gara yaada Waaqayyootti guddata.

Geggeessitotni baay’een wangeela dhaga’aniiru garuu Waaqayyoon hin dhaga’aan. Biiroo fi wajjira isaanii keessaa Macaafa qulqulluu qabu garuu laphee isaaniirraa waan hin qabneef hojii fakkeenyummaa qabuu fi Waaqayyoon ulfeessu hin hojjetan. Kanaaf quucaranii quucarsu.

---

[4] I Saw Heaven, Roberts Liardon, p17

Seexanni dhimma guddachuu fi xiqqaachuu boca Macaafa qulqulluu keetii hin qabu. Dhimma Macaafni qulqulluun mana jiraachuu isaa fi bifa isaa hin qabu. Seexanni caaffata laphee namaa irratti biqile baay'ee sodaata. Caaffanni kun hafuurota hamoota ni jeeqa ni raasa. Kanaaf, Macaafa qulqulluu keenya agarsiisuu dhiifnee dubbisuu haa jalqabnu. Isa dubbifnemmoo ittiin haa jiraannu. Macaafni jiraataan Macaafa qulqulluu qofa. Waldaan macaafa qulqulluu bu'uura godhatte samii lafarratti mul'iftee godoo seexanaa diigdi. **Waldaan dubbii Waaqayyoo raawwattee raawwachiiftu lafarratti mana murtii Waaqayyooti, waaqarratti misirroo hoolichaati.**

# Boqonnaa Lama

## Jalqabbii Dubbii Waaqayyoo

Ergaan Waaqarraa dhufuun isaa yoom jalqabe? Waaqayyo jalqaba fi dhuma hin qabu. Dubbiin isaa garuu jalqaba qaba, dhuma garuu hin qabu.

Jalqabbii dubbii Waaqayyoo jechuun gara ilmaan namootaa dhufuu sagalee fi gorsa Waaqayyoo jechuudha.Utuu dhalli namaa hin uumamin dura Waaqayyo dubbiisaa hin ergine. Uumama hundumaa garuu jecha afaan isaatiin uume. Jechichis ‘’ta’aa’’ kan jedhu ture. Ni ta’anis. Macaafni qulqulluun waraabbii hojii Waaqayyooti. Achii as dhufti isaa maal fakkaata? kan jedhu gabaabatti ilaalla. Dubbiin Waaqayyoo sagaleedhaan kallattiidhaan namoota dhuunfaatti himamaa tureera. Abbootii amantii duriitti kallattiidhaan utuu tajaajilaan fi raajiin kamillee ergaa itti hin himin; Waaqayyo ofuma isaatii karaa garaa garaatiin isaanitti mul’atee itti haasa’aa tureera. Kanaanis isaan geggeessaa ture. lafa yaadeenis isaan ga’ee waan hojjechuuf kaayyesse fiixaan baasee jira.

Bara kakuu moofaa Waaqayyo maatii afurtamii lama(42) giddu-galeessa godhatee filachuun karoorasaa fiixaan baaseera. *Mat 1:1-17tti*. Bara kakuu haaraatti maatii Yesuus (warra itti amanan) giddu galessa godhatee mootummaa isaa bal’isaa jira. Kanaaf, haati koo fi obboloonni koo warra dubbii Waaqayyoo dhaga’anii fi hojiirra oolchaniidha, jedhe. *Luq 8:21*.

Bara abboota amantii booda, Waaqayyo seera kennuudhaan saba isaa Israa’eel warra qomoo filatamaa godhee waameef

seeraa fi ittiin bulmaata ,abboommii bara baraa kan isaan ijoollee ijoollee isaaniitti dabarsuu qaban isaaniif kenne. Kunis seera Musee jedhamuudhaan beekama. Afaan Ibraayisxiitiin 'Tooraa', afaan warra Girikiin 'Pentaatuk' jedhamuun beekama.Israa'elotni Seera Museetiin jiraachaa turan. Waaqayyo seera koorraa bitaa fi mirgaatti hin gorinaa; jedhee isaan akeekkachiisaa ture. Yoo raawwatan ebbaaf, yoo irraa goran abaarsa akka isaanitti ta'u dursee isaanitti hime.

Macaafa qulqulluu keessa eebbaa fi abaarsatu jira. **Dinqiinii fi raajiin macaafa qulqulluu caalu hin jiru.** Amantootni abboomamanii ittiin eebbifamu. Jalloonni ittiin abaaramu. Yommuu irraa goran waanti Macaaficha keessatti caafamee isaan irratti ni raawwata ture.Yommuu abboomamaniif eebbi isa keessatti caafame seenaa nama geddara.

Macaafa Musee shanan Waaqayyo saba isaaf ni ibse. Museenis dhaga'ee kattaarratti caafe. Har'ammoo seera isaa hafuura qulqulluun laphee ijoollee isaa irratti caafa.Yoo qo'atan jechuudha. Inni laphee keessaa fuudhanii fi sammuu keessaa fuudhamu asitti garaa garummaa godhata. Namoonni hin bilchaatin baay'een, Waaqayyotu karaa hafuuraatiin dubbiisaa naaf ibsa jechuun qo'achuu dhiisu. Namoonni ayyaanaan tajaajilan bu'aa gurguddaa galmeessisaniiru. Garuu,Dubbii Waaqayyoorra waan hin dhaabbanneef; akkasumas, wangeela lallabuun kennaa koo miti jechuun waan baay'ee ijaaruuf kan malan diiganiiru. Kun dhibaa'ummaa guddaadha. Wangeela lallabuun dhuguma kennaa ta'uu dhiisuu danda'a dubbifachuun hoo kennaa mitimooree? Kiristaanni hunduu dubbii Waaqayyoo yoo hin dubbifatu ykn hin dubbifamuuf ta'e; gaaf tokko deemee deemee iddamuun isaa hin olu. Yoo kutannoon Waaqayyo

wajjin akka dubbii isaatti deeman injifannootu argama. Gaara Kooreb irratti Waaqayyo sodaachisuu fi milikkita guddaadhaan gad bu'ee abboommii isaa kenne.

**Ergaa raajota kakuu moofaa**

Tajaajilli raajota kakuu moofaa dubbii Waaqayyo saba isaa jajjabeessuuf, gorsuuf, ifachuu fi dheekkamuuf ergaa gara saba Israa'eel dhufeedha. Raajonni Macaafa qulqulluu keessaa eenyu?

- ❖ Namoota Waamaman, namoota hafuuraan guutamanii fi namoota Waaqayyo itti fayyadamuudhaaf ergaa wajjin wal- quunnamsiiseedha (The communicators of the message).
- ❖ Yaada Waaqayyoo, jaalala Waaqayyoo, fedha Waaqayyoo, tajaajiltoota haasa'anii fi dhoksaatti akkasumas, dhuunfaatti ergaa fudhatanii namoota sabatti dabarsaniidha. Dubbii fi hafuura Waaqayyoo wajjin warra wal quunnamaniidha. Sabatti dabarsuuf ergaa fudhatu. Ergaan isaan dabarsan ni caafama ture. Kanaaf, Maacaafni qulqulluun caaffata qulqullaa'aa kan nuti jennuuf. Kunis garagalcha(koppii) hojii Waaqayyooti. (Bible is the recorded or copy of the work and Voice of God). Macaafni qulqulluun,seera Waaqayyo ilmaan namootaa wajjin kakuu jiraachisuu fi ittiin qajeelchuu galeedha. Eebbaa fi abaarsa isa gubbaatti jenne jechuudha.
- ❖ Namoota seera Musee irratti hundaa'uudhaan walii galtee jireenyaa (life-agreement) barsiisaniidha. Isaan namoota barachaa barsiisaniidha malee namoota ani kana booda barachuun na hin barbaachisu waggaa baay'een

tajaajile jedhan hin turre. Akka tajaajiltoota bara Keenya kanaa waan hin caafamne hin dubbisan. Dukkanaan ifa hin jedhan. Waan dhaga'anii fi waan argan qofa dubbatu. Kanaan tajaajilli isaanii daangaadhaa hamma daangaatti beekame. **Isaan yeroo hundumaa barachaa of sirreessaa deemu malee Waaqayyotu anaaf barata hin jedhan.** Waaqayyo akka barataniif nama gargaara malee namaaf hin baratu. Fakkenyaaf, Saamu'eel. Daanii hamma bersaabeeyitti raajii akka ta'e biyyi beeke. Eelii jalatti Waaqayyo dhaga'uu barate.

Egaa, raajonni durii seera Musee ni dubbatu turan. Isa raajanii fi labsan ofiif dursa raawwatu ykn jiraatu turan. **Dubbii koo malee hojii koo hin hordofinaa hin jedhan.** Gatii fi wareegama gaafatullee bitaa fi mirgatti utuu hin gorin fakkeenya ta'u turan. Daabboodhaaf  ykn buddeeniif jedhanii waaqa tolfamaa bira hin darban.Kanaaf, ija jabina(confidence)qabu turan. Akka kan bara keenya kanaa; sababii hojii ciggaasisaa hojjetaniif nama baqachaa hin deeman. Namatu ulfina Waaqayyoo isaan irratti argee isaan baqata malee.

Gootota waltajjii duwwaa hin turre. Phaawuloos faa; ergamoonni faana raajota durii hordofanii tajajilanii darban. Dubbiin Waaqayyoo *Ibroota 11:7* irratti, Nohi firdii Waaqayyoo ofiif amantiidhaan sodatee, Ofii isaa fi warra mana isaa keessa jiran oolchuuf jedhee bidiruu tolfate. Amantii isaatiinimmoo biyya lafaatti yakka mure. Qajeelina amantiidhaan argamus qabeenya isaa godhate. Nama oolchuuf gatii baasuun,  biyyi lafaa yakkuushee afaaniin duwwaa utuu hin ta'in hojiidhaan itti farachiise.

Kanaafi akkuma bara Nohi ta'e dhufaatii ilma namaattis ni ta'a kan jedhameef. *Luq 17:26-32.* Bara Nohii fi loox namoonni waa'ee nyaataa fi dhugaatii waan foon gabbisu malee waan Waaqayyo ulfeessu gochuu waan didaniif firdiin ta'e. Amannus dhiifnus dubbiin Waaqayyoo dhugaadha.

Egaa, raajonni bara kakuu moofaa tajaajila kennan irratti hundaa'uudhaan maqaa addaatiin yookin muudamaan(Title) beekamu turan . Muudamni isaaniif kennames:

1. Nama Waaqayyoo *(1mot:425)*
2. Garbicha Waaqayyoo*(Isa:20:3)*
3. Hojjetaa Waaqayyo jiraataa*(Dan:6:20)*
4. Nama hafuurri irra jiru*(Isa:61:1)*
5. Mucaa namaa, egduu *(Hisq :3:17)*

Waanti nuti bara kana argaa jirru, namuma mana bunaa taa'ee nama hamachaa oolutu maqaawwaan armaan olii kanaan waamamaa jira mitiiree? Kun jireenyaanii fi dhugaadhaan ta'uu qaba malee abbumti barbaade maqaa ofiif kennuu danda'u miti. Dani'eel fi Yoseef abbaa abjuu (dreamers) jedhamaniiru.

Geggeessaan amantaa seera raawwachiistuu qofa miti. Seera kan raawwatuudhas. Raajonni egaa; namoota hafuurri ija fooniitiin hin mul'anne garuu waan mul'atu hojjetuu itti guuteedha. Nama dubbii Waaqayyootiin boji'ameedha. Yaa lafee gogaa nana, **Dubbii Waaqayyoo dhaga'i** jedhanii namoota dhageessisaa turan. Har'as warri jiran akkasuma namatu dubbii Waaqayyoo wallaale malee. Raajiin dhugaan,

nama dhaga'ee dhageessisuu fi amanee amansiisuu dha malee lallabaa hin fayyine miti. *Hisq 37:1-28.*

**Maalummaa ergaa raajotaan mul'atee**

Ergaan Waaqayyoo raajotaan mul'ate waa gurguddaa sadii calaqqisiisa. Isaanis akka kanaa gadiitti tokko tokkoon ilaalla.

1. **Beekumsa Waaqayyoo isa mul'ateedha**(God's revealed knowledge). Kaayyoon isaa namoonni amanamanii, abboomamanii fi kabajanii akka isa wajjin jiraataniif ergaa gargaaruudha. Kaayyoo Waaqayyoo isa ifa (clear) ta'e beeksisuuf kan ergameedha. Beekumsi sagalee Waaqayyoo keessaa argamu fayyina argamsiisa. Namni Waaqayyoo, Derek Prince yommuu dubbatan, Kitaaba ''hafuurota hamoota ni baastu''(They shall expel demons) jedhu keessatti. Namni Waaqayyoo kun, *Efesoon 6:7* ka'umsa godhachuun waa'ee gonfoo sibilaa yeroo dubbatan hubannaa addaan argadhe. Gonfoon sibiilaa (Helmet)mataarratti godhamee, namoota konistraakshinii hojjetanii fi Loltuutu fayyadama. Kaayyoon meeshaa kanaa balaa dingata osoo namni hin argin ykn hin qopha'in darbatamaa dhufu kan namarraa qoluudha. Yoo dubbii Waaqayyoo of keessaa qabaanne malee hamajaajii keenya hafuurota macca hammeenyaa mo'uu hin dandeenyu.

   kanaaf nama baay'ee waldaa keessatti irraa iyyee; yeroo gad ba'an balbalarratti eegee yaabbata. Dhimmi guddaan iyyuu seexanaa miti;akka itti hin deebinetti keessaa ba'uusaati. Kunis yoo dubbiin Waaqayyoo

> iddoo qabateedha. Namni uumamaa hanga Mul'ataatti dubbii Waaqayyootiin guutamee ittiin jiraatuu milikkita ofirraa qaba. Namni akkasii gimbii jabaa keessa jira.

Yeroo tokko ergaa Soortuu(pastor) tokkootu guddaa na ajaa'ibe. Innis ejjennoo inni fudhateedha[5]. Paastarii tokkotu ji'a tokkoof karoora baasee amantootatti beeksise.Karoorichis kan akkas jedhu ture, ''Miseensi waldaa keenyaa kamiyyuu ji'a tokkoof Televiziyoona (TV)isaa cufuu qaba'' kan jedhu ture. sababiinsaa, namoonni akkuma hojiirra gara manaatti galaniin filmii fi diraamaa ilaaluu malee namni kadhatu,Macaafa qulqulluu qo'atu badaa deemeera ture. Gaafa paastariin sun ajaja baaserraa kaasee ji'aa tokkoof amantootni waldaa sanaa hundinuu TV isaanii cufanii filmii fi diraamaa kamiyyuu dhiisanii, kadhataa fi dubbii Waaqayyoo qo'achuu jalqaban. Akkuma kana gochuu jalqabaniin mul'ataa arguu jalqaban. Hubannaa haaraa waa'ee sagaalee Waaqayyoo horachuu egalan. Dhoksaa seexanni irratti hojjettu hubachaa dhufan. Nagaan isaanii ni deebi'e. Mana Waaqayyoof jaalala addaa horachuu jalqaban. jijjiirama guddaatu dhufe. Ji'a isaatti gabaasni dhiyaatee mo'icha guddaatu dhaga'ame.

Dubartiin jijjiirama guddaa argite tokko, TV irraa araadni guddaan qabee kadhata sanaan bilisa kan baate, bultoon ishee miidhagee, paastaricha barbaaddee erga galateeffattee booda, akkas jette; Pastor, guddaa galatoomi, TV ilaaluu dhiisuudhaan jijjiirama guddaa waan argineef ''Abbaa manaa koo wajjin walii gallee TV keenya gurguruuf

---

[5] [5] Overcomming sexual immorality,Bill Ridge,2008

murteessineerra''. Paastarichi baay'ee ajaa'ibsifate. Hubadhaa! Sabni sun TV(chaanaalii) hafuuraa hordoofaa ture miti, kan biyya lafaa, ergaa gocha gadheef nama kakaasu hordofu turan.

Ani gama kiyyaan waantin nama hundumaa gorsu chaanaalii daawwatan akka filataniidha. Televijiiniin baay'ee nu fayyada garuu chaanaalii daawwannu yoo filanne malee Waaqayyoorraa nu fageessee seexana bukkee gorree (ajjabnee) akka si'ool gallu nu gochuu danda'a. Siinis kan dubbii Waaqayyoorraa si fageesse tarii Feesbuukii(FB), Filmii, Diraamaa,Geemii(game) karambullaa fi kanneen biro ta'uu danda'a. dhiisiitii macaafa qulqulluu dubbifadhu. Hojii hojjedhu.

Dubbiin Waaqayyoo kan inni kennameef:

- ✓ Seera barsiisuu(Instruction)
- ✓ of-eeggaachiisuu(warnings)
- ✓ sirreessuuf(corrections)
- ✓ qajeelchuuf kan kennameedha. kanaafiyyuu, Macaafni qulqulluun,Caaffataa fi beekumsa Waaqayyoo mul'ateedha. *2Xim 3:16.*

Kanaaf akkuma soortuun waldaa armaan olitti argine kun Waaqayyorraa dhaga'ee godhe amantootni utuu sagantaa Macaafa qulqulluu qo'achuu qabaatanii dinqiin akkamii akka ta'u tilmaamuun nama hin rakkisu.

2. Jireenyi Raajotaa akka dhugaa dubbichaatti jira. Humna Waaqayyoo hojii heddu hojjechuuf kennameedha(God-given powers). Humna hafuura qulqulluutiin gocha ajaa'ibaa hojjetamuudha.Waanti

nuti dogoggoruu hin qabne dinqiin kamiyyuu yoo hojjetame,dinqii sana booda yoo kiristoos isa dibamaa buufannee fi hambifanne malee dinqichi dinqii miti fakkaataadha malee. Dinqiin dubbii Waaqayyoo caalu hin jiru. Hojii namni yaalii kamiiniyyuu hojjechuu hin dandeenye humna hojjetuudha. Mee wangeela Yohaannis irraa jalqabuun uumamaa hanga mul'ata Yohaannisitti dubbisaatii waan ta'u ilaalaa. Qalbii fi kadhataan yeroo hundumaa dubbifamuu qaba.

3. Raajonni Macaafa qulqulluu akkaataa adda ta'een jiraatu turan. Ba'uu fi galuu ulfina qabuun mul'atu turan.(A unique lifestyle).

Jireenyi isaanii:

- Jireenya gad aanaa (ordinary) irraa fagoodha (Buna dhugaa keessa taa'anii nama hin hamatan yookin hin odeessan).
- Naannoo (Environment) addaa keessa jiraatu.
- Iddoo ergaa fudhatanii fi itti dubbatanii hin dhabaman. Kanatu isaan ulfeesse. Warri bara keenya kana tajaajilanimmoo iddoo isaan ergaa itti fudhatan beekuun rakkisaadha. Kaan isaanii yeroo tajaajilaaf affeeraman; amantootni kana booda inni/isheen hin dhufu/tu jedhanii hamma abdii kutatanitti turu. Saba teessisanii kubbaa faa ilaalu.Sabni waldaadhaa isaan eegaa,isaanimmoo alaa bishaan daaku. Kanaaf iddoo baay'ee waca malee hasaasni hafuura qulqulluu hin jiru. Fannoo jalaa ba'anii gara tajaajilaatti hin

bobba'an. Warri fuula waaqayyoo dura turanii gara tajaajilaa deeman lola hafuuraa walakkaasaa injifataniiru. Namni qophaa'e walakkaa injifateera. Boojuu sassaabuuf deema malee dur kumaatama harka kennachiise. Humni dukkanaa waan kana beekuuf namni akka fuula waaqayyootti yeroo dhuunfaa hin qabaanneef lola.

- Cubbuu fi seexana ari'achaa jiraatu. Bara keenyahoo baay'een(hunda miti) akkami? Isin dubbiftoota kootiifan dhiisa. Maallaqaa fi beekamtii jettanii yoo deebiftan hin dogoggorre.

**Ergaa kakuu haaraa**

Yesuus kristoos akkuma tajaajila jalqabeen Mootummaa Waaqayyoo isa caaffataan kakuu moofaa keessatti mul'ate; Israa'eelootaaf aadaa isa ta'e ibsuu fi barsiisuu jalqabe. Namoota heddu waamee waan hojjetamuu qabu hojjeteefii, dubbii caafamee ture hiikeefii; warra kaaniinimmoo hin dubbifaanneeree? jedhen. Yohaannis cuuphaadhaan, kana raawwachuu qabna jedhee shaakala addaa hafuura akka yeroo gugeen quphachuuf jettuu yommuu isa irra bu'uu itti argisiise. Bara eegee hamma andara lafaatti eebba ta'ee dukkana seexanni hoogganu diigee namootaaf ibsuu jalqabe. Gooftaan Yesuus, yeroo tajaajila jalqabes dubbii Waaqayyoorratti hundaa'ee tajaajila inni jalqabetu hamma sooriyaatti beekamee namoota harkisaa ture. Har'a kanatu Macaafa qulqulluu ta'ee addunyaa jiisaa jira. *Mat 4:23-26*. Akkasumas, Phaawuloos gaafa gooftaan itti mul'ate akkas jedheen, ''Amma garuu ka'i miilla keetiin dhaabadhu, anaaf hojjetaa

akka taatuuf si kaasuudhaafan sitti mul'adhe''. **Waan argitee fi waan sitti mul'achuuf jiruuf** dhuga-baatuu ni taata. *HOE 26:16*. Ergaa daangaa qaxxaamuru ta'uusaa hubanna.

Warran itti si erguuf jiru hundumattii, saba Waaqayyoo kanattii, saba warra kaaniittiis sin oolcha. Kan nama dhibu asirratti, saba Waaqayyootti sin oolcha jechuun, warrumti amantoota jedhaman nama miidhuu fi balleessuu danda'u jechuudha. Namarraa of eggadhaan asirratti hojiirra ooluu qaba. namarraa of eeggachuu jechuun nama baqachuu jechuu miti. Lola yeroo ergaa waaqayyoo dabarsan namarratti ka'uu kan ibsuudha.

Phaawuloos akkuma raajota durii waan argeef waan itti mul'ateef dhugaa akka ba'u abbaa jiruu inni ta'e Yesuus ni abboome. Namni ulfina Waaqayyoo argee/e gara sagalee isaatti deebi'a. Dubbiin Waaqayyoo baankii jireenyaati. The word of God(Bible) is life bank.

Addunyaa kanaaf, Kabajaa fi affeerraa dhufee akka gatii baasanii,dukkanaan lolanii ergama guddaa raawwachiisaniif; Yesuus duuka buutota isaa, dubbii Waaqayyoo(Bible) barsiisee wagga sadiitti eebbise. Barumsa dubbii waaqaayyoo kan sirritti hin hordofin, Yihuudaa zeroodhaan baay'iseef. Adeemsa(system) keessaa isa baase. Hojii addaatiif warra waame dursa duukaa-akka bu'an godhe. Duuka -buutuun barataa yaadasaa barumsa baratu irratti hidhee lafa yaadame ga'uuf nama tarkaanfatuudha. Bara kakuu moofaa kun ijoollee raajotaa warra jedhamaniif gaaddisaa fi fakkeenya cimaadha.

## Ijoollee Raajotaa

**Warri** kun kutata raajotaa yookin ijoollee raajotaa jedhamuun warra beekamaniidha. Ijoolleen raajotaa tuuta raajotaa warra raajii dubbachuuf barumsa hafuuraa irra jiraniidha. Mana barumsa ijoollee raajotaa kan  bane Saamu'eel ture. ***1sam 19:20, 2mot 2:15***. Kutatni raajotaa yaadni Waaqayyoo namoota irra jiruu fi tajaajila raajummaatiif namoota kaadhimamanii waamamaniidha. Haa ta'u malee, adeemsa leenjiirra kan jiranii fi leenjicha osoo hin xummurin warra tajaajilatti seenaniidha. Waanti hubachuu qabnu, raajota irraa dhalatan jechuu akka hin taane jala muramuu qaba. Isaan maqaan isaaniiyyu kutata jedhama. Warreen iddoo tokkotti gurmaa'anii tajaajilan jechuudha. Fakkeenyaaf, gaafa Elsaa'iin dhaqnee Eliyaasiin barbaadna jedhaniin shantama shantamaan wal-qoodanii akka jirantu dubbatame. Kutatni raajotaa akka arman gadiitti ibsamuu ni danda'u.

❖ Dirree tajaajilaa keessa seenanii namoota shaakalaniidha.

❖ Abboota ta'uu hin danda'an. Waa'een isaanii ifa miti.

❖ Ofii isaaniitiif maqaa kennu.

❖ Osoo raajii jechuun maal jechuu akka ta'e hin beekin ,raajii dubbachuurratti xiyyeeffatu.

❖ **Beekumsa dubbii Waaqayyootiif tasumayyuu** hin dhiphatan, dubbiin Waaqayyoo madaallii raajummaa akka ta'e hubannaa waan hin qabneef, dhimma hin qaban.

- Dubbiin Waaqayyoo , yaada Waaqayyoo akka ta'e hin beekan, beekuufis hin fedhan.

Namni dubbii Waaqayyoo irratti jireenya isaa bu'uureffate mul'ata samirraa yookin olii fudhata. Kanaanis ni jiraata. Raajiin dubbii Waaqayyootiin yoo guddate malee fagoo deemuu hin danda'u. kutatni raajotaa bara kakuu moofaa turan, tajaajiltoota bara keenyaatiif fakkeenya gaariidha.Waa guddaatu irraa baratama. Dhokatanii warra tajaajilaniif (Nama jalaa), dogoggora isaanii ukkaamsuuf warri yaadan kanarraa waa guddaa baratu. Akkasumas, warri biyyoo nama nyaachisanii fi ittiin dhaqna nama dhiqachiisan, nama dibachiisan kanarraa barachuu qabu. **Bofaan biyyoo nyaatta jedhame malee amantootaan miti**. Yesuus duukaa buutota isaa yeroo waametti, akka isaan itti dhugaa ba'anii fi maal akka dhugaa ba'an yeroo fudhatee hidhachise. Kanaafi kan isaan ergamoota hoolichaa jedhamaniif.

Dubbii Waaqayyootiin jijjiiramanii hafuuraan guutamanii ulaagaa biyyi waaqaa nama gaafatu ta'anii argamanii dhuga baatuu homtuu amansiisuu fi gowwomsee duubatti deebisuu hin dandeenye ta'an. Waaqayyos hamma malee hafuurasaa irratti dhangalase. Akkasumas, yeroon ani hojjedhutti qabeenya dhuunfaa koo ni taatu jedheen. *Milk 3:17*. Ittiin hojjetee bittaa seexanni qabate gad dhiisise. Namoonni ni tajaajilla jedhan baay'een; Kan baay'ee nama gaddisiisu bara keenya kana utuu fedha Waaqayyoo duukaa bu'uu hin barin konfireensiif Wal-ijaaruudhaan, IMX uumuudhaan,waldaa tokko keessatti itti gaafatamummaa utuu hin qabaatin,utuu nama tokko hin jijjiirin maqaa muudamaatiin socho'uuf yaalu. Tajaajilli itti gaafatamummaa hin qabne fagoo hin ga'u.

Warri akkasii bu’uurri fi ka’umsi isaanii sagalee Waaqayyoo waan hin taaneef kan ijaaranirra kan diigantu caala. Kan dhaabanirra kan buqqisantu caala. Kan isaan tajajiilaan hamma kanfaltiin jirutti malee hin deeman. Mul’ata fagoo(long sight) hin qaban. Hamma andaara lafaatti deemuun hafee afaan federaalaa biyya tokkoollee barachuu hin danda’an. Hamma andaara lafaatti deemuun hidhaannoo baay’ee barbaada. Afaan biyyoota alaa beekuu,aadaa isaanii simachuu fi hubachuu danda’uu,bara bituu,irree hafuuraa qabaachuu,barumsaan bilchaachuu,saba kan biraa akka saba ofiitti fudhatanii jaallachuu danda’uu barbaachisa.Oduu laga gamaa fiduun hafee kan mandaraayyuu sirriitti hin beekan.

Warri dubbii Waaqayyoo lafaa kaasuu fi harkaan tuquu utuu hin barbaadin waamamuu isaanii lallaban warra akkasiiti. Isa si waame malee waamicha kee hin lallabin fira koo! Warri akkasii lallabdootaa fi hooggantootaa mammaaksa amantii ta’uun gadda Waaqayyoo namoota ta’aniidha. Namoonni akkasii utuu duuka-buutummaa hin baratin maqaa muudamaatiif hirriba dhabanii nama mataa cabsu. Nama malee of arguu hin danda’an. Hawaasa kiristaanaa(christian community) warra ho’isaniidha malee namoota waldaa alaa jiran bira dhaqanii dhugaa ba’uufii hin danda’an. Ol-aantummaa kristoos afaaniin malee jireenyaan agarsiisuu hin danda’an.

Maqaa Yesuusiin daldaaltota meeqatu ba’ee jira! Kan nama dhibu obsa Waaqayyooti. Sobdoonni baay’een zayita dibamaa jechuudhaan, bishaan irratti kadhatame jechuudhaan,utuu dubbii Waaqaayyoo tokkoyyuu hin dubbatin akka waan namoota gargaaraniitti ofiif daldaallachuuf dursanii garee fi deggartoota uumuudhaan saba Yesuus dhiiga isaatiin bitate

seexanatti gatii malee gurguru. Waanti amantootni gowwooman; Gooftaa isa dibamaa malee Zayitiin dhangala'an dibamaan akka hin jirreedha. Zayita dibaa jedhe malee zayita sanatu dibamaadha hin jenne. Amantiidhaan dhukkubsataa dibaa jedhamne malee duroomuuf mana keessan keessatti akka tolfattuu firfirsaa hin jenne. Namni dubbii Waaqayyoo beeku maqaa Yesuusiin jedhee jijjiirama gurguddaa galmeessisa.

## Dubbii Waaqayyoo fi Ijoollee Tajaajiltootaa

Tajaajiltotni maal akka fakkaatanii fi haalli jireenya maatii isaanii maal fakkaata kan jedhu, muuxannoon qaburraa fi kanin dubbiseerraa waa muraasa arjoomuun barbaada. Namoota dubbii Waaqayyoo lallaban ykn barsiisan jechuun namoota manni isaanii samii ta'ee dhufanii ergaa dabarsanii ol-deebi'an jechuu miti. Tajaajiltoota Waaqayyoo jechuun warra lola hafuuraa lolanii saba harka cubbuu fi seexanaa jala jiruuf falman jechuu dha. Akkuma tajaajiltootni dhugaan yaadaa fi jaalala ykn barbaacha Gooftaa isaanii mul'isuuf hinaaffan seexannis isaan dha'uuf karoora baasaa oolee bula.

Tajaajiltoonni keessumaa maatiisaaniirraa fagaatanii tajaajilan ijoolleen isaanii rakkoo dhoksaa; kan yoo ifa ba'e maatiisaanii salphisu shaakaluun gara badu. Ijoolleen tajaajiltootaa baay'een isaanii karaa warra isaanii irra hin bu'an. Kunimmoo maal yoo jedhame, maatiinsaanii namoota ala jiranitti dubbii Waaqayyoo lallabu malee ijoollee isaaniitti hin lallaban ykn hin barsiisan. Robertis Liyaardan,namni jedhamu yeroo waa'ee ijoollummaa isaatii ibsu; Maatiin isaanii macaafa qulqulluu keessaa luqqisii iddoo afurii torban torbaniin

yaadachuu akkan qaban barsiisaa hordoofaa akka guddisan dubbata.[6]

Ijoollota Waaqayyotu namaaf kenna. To'achuun gatii itti baasanii guddisuun Waaqayyo biraa badhaasa namaaf argamsiisa. Maatiin tajaajilaa kanaa baay'ee isa hordofu turan. Kanaafis, umuriisaa waggaa saddeetitti hafuuraan ol butamee seenaa jeneraalota Waaqayyoo akka barreessuuf dhoksaan samii fi jaalalli Gooftaa itti himame. Rakkoo ijoollota waldaa keessaa faarfaatanii baay'ee maatiin, waldaan osoo hin beekin namoonni ala jiran kan Gooftaa hin beeknellee ni beeku.

**Rakkoo manni hin beekne alli beeka**. Kun wangeelaaf gufuu guddaadha. Ijoolleen ijaa fi to'annaa maatiirraa hammuma fagaachaa deeman wal-dhoksuun, wal-dhokachuunii fi wal-amanuu dadhabuun iddoo argachaa deema. Dubbiin Waaqayyoo ijoollota keessatti hundee yoo godhate malee iddoo itti raajiin dubbatamuu fi dinqiin itti hojjetamutti argamuun qofaa isaa jijjiirama walitti fufinsa qabu hin argamsiisu.

Kanaaf Phawuloos hamma kiristoos isin keessatti mul'atutti(until Christ be formed in you) akka dubartii yeroo deessuun ciniinsifadha,jedhe. *Gal 4:19.* Kana jechuun ijoollonni hamma bitaa fi mirga isaanii baranitti seexanni karaa lafa jalaatiin soba amansiisee waanti warri kee qabatan kun; amantaan isaanii kan hojjetu miti jechuun dallaan ala taasisa. Ijoollonni baay'een osuma maatiisaanii wajjin jiranii jallinaaf chaatii(chat) godhu. Osoo maatiinsaanii hin beekiin dubbii fixu.

---

[6] I Saw Heaven ,Roberts Liardon,19 p11

Amma amma mirga kootiin baay'ateera. Dubbiin Waaqayyoo garuu fedhii namaa kan hin daangessine ta'uyyuu waa'ee jireenya bara baraa fi safuu kiristaanummaa(Christian Ethics) sirriitti nama barsiisa. Ijoollonni har'a karaa Waaqayyoorra hin bu'an yoo ta'ee bor waldaan akkam akka taatu tilmaamuun nama hin rakkisu. Waldonni Ameerikaa fi Awurooppaa duwwaa ta'aa kan dhufaniif ijoollota isaanirratti waan hin hojjenneefi.

Kanaafi, ijoollota irratti hojjechuun kan nama barbaachisuuf. Ijoollota ofii wajjin akka hiriyyaatti iftoominaan yoo jiraatan malee sobaa fi dhoksaa baraa(muuxannoo godhachaa) waan deemaniif salphaatti xaxaa biyya lafaatiin qabamu. Keessumaa dargaggootaa fi ijoollota kiristaanotaa seexannii balleessuuf barbaada. Rakkoo ijoollonni tajaajiltootaa geessisan heddu barreessuu ni danda'ama,garuu irra darbuun gaarii fakkaatee waan natti mul'ateef gara ijoollota tajaajiltootaa Macaafa qulqulluu keessaa akka maatiisaanii seera Waaqayyoo kan hin eegnee fi hin tajaajillee ilaalutti darbina. Kunooti:

### Ijoollee Eelii

1Sam *2:27-36[tti]*, Yommus namni Waaqayyoo tokko gara Eelii dhufee, ergaa Waaqayyoo isatti hime; "Waaqayyo, 'Sanyiin abbaa keetii biyya Gibxii, harka Fara'oon jala yommuu turan, ani isaanitti mul'adheera mitii ree? Abbaa kee luba akka anaaf ta'uuf iddoo aarsaa kootiitti ol ba'ee ixaana akka aarsuuf, dirata fuula duraas diratee ana duratti akka argamuufan gosa Israa'el hundumaa keessaa isa fo'adhe; akkasumas waan Israa'eloonni qalma gubamuuf dhi'eessan hundumaa sanyii abbaa keetiif nan kenne. Atii fi **ilmaan kee** garuu aarsaadhaaf

kennaa sabni koo godoo koo keessatti akka anaaf dhi'eessan abboommadhe maaliif salphiftan? Ilmaan kee kennaa sabni koo anaaf dhi'eessan keessaa isa hundumaa caaluun foon isaanii akka gabbifataniif cal jettee maaliif ana caalaa isaaniif ulfina kennite? Ani Waaqayyo gooftichi Israa'el:- Dhuguma sanyiin kee, sanyiin abbaa keetiis yeroo hundumaa ana dura deddeebi'anii anaaf ni hojjetu jedheen ture; si'achi garuu akkas hin ta'u; warra ulfina anaaf kennaniif ulfina nan kenna, warra na tuffatan immoo nan salphisa.Kunoo, sanyii kee fi sanyii abbaa keetii keessaa jaarsi akka hin argamneef, yeroon ani itti ol adeemaa kee hundumaa karaatti hambisu ni dhufa. Bara baraan sanyii kee keessaa namni jaarsomu hin argamu; ati immoo akka diinaatti ilaaltee wanta ba'eessa Israa'elootaaf godhamutti ni hinaafta.Nama kee keessaa inni ani iddoo aarsaa kootiitii akka inni hojjetuuf hambisu iji kee akka dadhabuuf garaan kees akka gadduuf sababii sitti in ta'a; siif kan dhalatu hundinuu ijoollummaadhaan in du'a.

Kanaafis ilmaan kee lamaan Hofnii fi Fiinehaas guyyaa tokkotti in du'u; kunis milikkita siif in ta'a. Anis luba amanamaa isa wanta ani garaa kootti yaadu hojjetu nan kaafadha; inni yeroo hundumaa mootii ani dibee moosise duratti in hojjeta; ani immoo mana sanyii isaa jabeessee nan dhaaba.Yommus sanyii kee keessaa warri hafan gara lubichaa dhufanii ni qoomma'uuf; adduma addaanis meetii yookiis buddeena isa in kadhatu; itti dabalaniis, hadaraa, cabaadhuma buddeenaa illee akka ittiin nyaannuuf hojii lubummaatti nu galchi jedhanii isa in kadhatu' jedha" jedhe. Sanduuqi kakuu Waaqayyoo in booji'ame; ilmaan Elii lamaanis Hofnii fi Fiinehaas in ajjeefaman”. *1Sam 4:11*.

Kun hunduu kan ta'e Eeliin ijoollee isaa irratti waan hin hojjenneefi. Waqayyoo ani ijoollee kee tuffadheera isaan waan ciggaasisaa hojjetu. Hojiin isaanii akka sagalee kootiitti miti, fakkenyummaa tokkollee hin qaban, kanaafiyyuu nan ajjeesa jedhee ifaan ifatti Eelitti hime. Yeroo isaan yakka hamma kana ga'u hojjetan Eeliin isaan hin ifannee jedha. Hin beekuu miti utuma arguu isaan hin dhoowwine.

Tajaajiltootni baay'een waan isaan hojjetan utuu beekne badiin kun hunduu hin dhufu ture jedhu. Rakkoon maatii fi ijoollee yeroo baay'ee waliif ifa ta'uu dadhabuudha. Waa'ee ijoollee kootii hin beeku namni jedhu, of-beeku jechaa jira. Utuu dubbannuu, ijoolleen maatii gidduutti dogoggora lamaan kufuu danda'u.

1. Hordoffii dadhabaa maatiin isaanii qabaniin,
2. Amala badaa maatii isaanii irraa dhaaluun.

Iftoominni hin jiru taanan maatiin yoomiyyuu waan ijoollonni hojjetan eegaanii bira ga'uu hin danda'an. Maatiin waan kaleessa ofiif itti dogoggoranillee akka irraa baratanii fi irra hin deebineef ijoollota isaanii gorsuu qabu. Kana iftoominni. Manatti qaramanii jennaan waan badaa hawaasa irraa dhalamu salphatti fudhachuu hin danda'an. Gara waaqayyoon beekuutti guddatu. Ijoollee Elii luba iddoo aarsaa irra dhaabatee tajaajiluu erga Waaqayyo adabee keenya hoo akkam haa ta'uu? Adaba jalaa olchuuf dogoggoraa isaanii akka sirreeffataniif ifachuun barbaachisaadha. Eeliin lubichi kana hin goone. Nuti adaba hatattamaa eegna. Garuu miti. Karaa isaaniirra gufuun ijaan hin mul'annee fi keenyaan dhokataan isaan ittisu yoo taa'e rakkisaadha. Waaqayyo ijoollota tajaajiltootaarraa kakuu waan qabuuf akkasumas

waan jaalatuuf of kennanii fakkeenyummaan akka isaaf abboomaman barbaada. Enyuyyuu yeroo ijoollonni akka dubbii waaqayyootti hin jiraanne arge adabuu fi ifachuu qaba. kun hin ta'u taanaan Waaqayyo adabuu hin dhiisu. Ijoollonnis warra isaaniitiif abboomamuu qabu.

**Ijoollee Saamu'eel**

Saamu'eel abbaa firdii ,lubaa fi raajii akka ta'uuf Waaqayyoon nama filameedha. Saamu'eel nama wareegaan argameedha. Bara isaatti gabii ykn tasgabbii guddaatu ture. Sagaleen raajii kabaja guddaa argate. Sabni Israa'eel Saamu'eeliin Daanii hanga Bersheebaatti akka raajiitti isa fudhatan. Ulfinni Waaqayyoo isaa fi biyyicha gubbaa ture. Bara inni dulloomu garuu ijoollota isaatu luboota ta'e. Sabni Israa'el gara mandara Raamaa(iddoo jireenyasaa) dhaqanii mootii nuuf kaasi nuti luba miti mootii biyya keenya nuuf kabachiisuu barbaanna jedhaniin. Waanti kana jedhaniif rakkina ijoollonni isaa fidanitti gaddaniiti. Silumayyuu ijoollonni akkas amala badaa qaban maqaa fi hojii gaarii maatiin isaanii hojjetaniin deemuun waa meeqa kan balleessan waltajjii gubbaa ykn iddoo aarsaa dhaabachuun irra hin turre.

Waaqayyo ijoollota dubbii isaa beekanii isaa fi saba isaa gidduu dhaabatanii walitti araarsan barbaada. Ijoollonni saamu'eel garuu maqaa fi beekamtii abbaa isaaniitiin deemaa turan malee hojiin isaanii fokkisaadha. *1Sam 8:1-4tti*, Saamu'el yommuu dulloome ilmaan isaa abboota firdii ta'anii Israa'elin akka geggeessan in godhe. Maqaan ilma isaa isa angafaa "Yo'el", kan isa quxisuu immoo "Abiiyaa" jedhama ture; isaan mandara Bersheebaatti abboota firdii turan. Isaan

garuu akka abbaa isaanii hojii isa qajeelaa duukaa hin buune; bu'aa dalgaa argachuuf gabbarsuu fudhatanii, firdii in jal'isan. Kana irratti jaarsoliin saba Israa'el hundinuu walitti qabamanii Raamaatti Saamu'el bira in dhaqan. Isaan firdii jallisan,gubboo fudhatan. Fakkeenyummaadhaan akka abbaa isaaniitti Israa’elota hin fayyadne.Waan warri(maatiin) gaarii ta’aniif ijoolleenis gaarii ta’u jechuu miti. Ijoolleen quufte yoom gatii baasuu barbaaddi. Ijoolleen sirriitti guddisan gaarii taati. Itti siquun karaa itti agarsiisanii yaraa fi gaarii ,waan isaan fayyaduu fi isaan miidhu itti agarsiisuun guddisuun barbaachisaadha.

Ijoollota isaaniitiif; tajaajiltootni fi amantootni baay’een yeroo hin qaban. Fiigeen, maallaqa walitti qabadhee, hojii koo hojjedhee bu’aa achirraa argamuun ijoollota koo gargaara jedhu. Kun gaarii ta’ee garuu madaallisaa eeggachuu qaba. Akkuma Robert Kiyoosakii(Rich and poor Dad) jedhe, ijoollota kee akkamitti hojjetanii buufachuu akka danda’an barsiisi malee dhaala eeggachuu hin barsiisin. Haa hojjetan. Nutis kanuma barsiisuu qabna. Ijoolota keenya yoo amala gaariitti guddisuun hojii barsiifne malee rakkisaa ta’a. **Ijoollonni dhibaa’oon qabeenya hiratanii gurguruuf du’a warra isaanii hawwu.** Waaqayyorratti akkamitti hirkachuu akka isaan danda’an yoo barsiifne yomiyyuu hin socho’an. Saamu’eel raajii guddaa ture garuu ijoollonnisaa hojii fokkisaa hojjechuun ofiifis badanii tuffatamanii maqaa abbaasanii Waaqayyo kabajee xureessan.

## Ijoollee Aaroon

Gaafa tajaajiltotni dubbii Waaqayyoo irraanfachuun dogoggoran ijoolleen isaaniis ni dogoggoru. Aaron yeroo heddu dogoggoree waan Waaqayyoon aarsu hojjete. Yeroo tokko Museedhaan Waaqayyo suma duwwaatti dubbatamoo? jedhee obboleettisaa Miriyaamiin wajjin irratti gungumnaan Waaqayyo dhibee lamxiitiin dha'e. *Ba'uu 32:1-2 tti*, yommuu dubbifannu Museen tureera waaqa tolfamaa hojjennee sagadnaaf jedhanii geggeessummaa arooniin jallina hojjetan. Kunis dheekkamsa guddaa fide. Angafa lubaatu kana godha bar! Yeroo geggeessitootni ciccimoon dogoggoran hordoftootnisaanii baay'enis ni dogoggoru. Ijoolleen isaaniis ni dogoggoru. Inniyyuu osoo nama akkasii ta'ee jiruu kana raawwatee; anis hin dhiisu jedhu hordoftootni. Ijoollonnis waanuma warri godhan irra deebi'u.

*Lew 10:2,3,9,* irraa akkuma arginu akkas jedha. Kana irratti fuula Waaqayyoo duraa ibiddi ba'ee isaan in fixe; isaanis akkasitti fuula Waaqayyoo duratti ni du'an. Museen yommus Aaroniin, "Inni kun isa Waaqayyo, 'Ani warra anatti dhi'aatan gidduutti qulqullummaa koo nan argisiisa, namoota hundumaa durattis ulfina nan argadha' jedhee dubbatee dha" jedhe; Aaron garuu calluma jedhe. Atii fi ilmaan kee yeroo dunkaana itti wal ga'anitti ol lixxan, daadhii waynii yookiis dhugaatii macheessu hin dhuginaa! Dhugdanii yoo lixxan garuu ni duutu; kunis dhaloota keessan hundumaa keessatti seerrata bara baraan dhaabbataa ta'ee hafu isiniif haa ta'u!

Ijoolleen Aaroon waan machaa'aniif waan godhan wallaalan. Abbaansanii kana hin gorsine. Waaqayyo waan isaan dogoggoraniif ijoollee tajaajilaati jedhee bira hin darbine ni adabe. Badiin isaanii waan Waaqayyo isaan hin abboomin dhiyeessan jedha. Waan Waaqayyo nama hin abboomne hunda kan nama abbomuu fedhii foon ofii ykn seexana. shaakalli hojii foonii cubbuudha. Beenyaan cubbuu du'a fida. Ijoolleen Aaroon akkasitti du'an. Kan baay'ee nama dhibu garuu abbaan isaanii duraan yeroo isaan dogoggoranis erga isaan du'aniis homaayyuu hin dubbanne.

Tajaajiltootni ijoolleen isaanii dubbii Waaqayyootiin akkamitti akka jiraatan barsiifachuu qabu. Iddoo baay'eetti ijoollonni yoo waldaa dhaqan akka waan iddoo gad aanaatti argamanitti, sadarkaan isaanii akka waan gad bu'eetti ilaalama. Iddoon kabajaa waldaa Waaqayyooti. Warri sooreyyii waan ta'aniif, abbootii qabeenyaa fi angawoota mootummaa waan ta'aniif; yoo ijoolleen isaanii waldaa dhaqan yoo tajaajilaan waanuma gad bu'an isaanitti fakkaata. Biyya lafaa kana keessatti bakka gad aanaa fakkatu, iddoo Waaqayyo  filatetti yoo argaman malee iddoo bara baraatti ol ba'uun tasumayyuu hin jiru. Asitti iddoo ol'aanaa argatanii dhumarratti boolla dheekkamsa Waaqayyoo, Si'ool galuun jira. Kanaaf namni hunduu asitti, biyya lafaatti gad of qabuun fakkeenya ta'anii,ijoollee ofii bara baraan olfachuun waamicha waaqarraati.

Namni waaqayyo hubate garuu ijoolleesaa fi sanyiisaa oolfachuu yoo barbaade akkamitti Waaqayyoon wajjin akka deeman barsiifachuu qaba.  Macaafa qulqulluu keessaa iddoo baay'eetti dogoggora ijoollee moototaa fi lubootaa ni argina.

Furmaatni, ijoolleen keenya salfii tokko malee gara dubbii Waaqayyootti akka isaan deebi’an gochuudha.

**Namoota fakkeenya gaarii ta’an**

**Ermiyaas**

Ermiyaas abbaa isaa luba Hilqiyaa jalatti guddate. Abbaan isaa tajaajila lubummaatiin saba Waaqayyoo tajaajilaa ture. Daa’immummaa isaatti Waaqayoo itti dubbatee hojiisaaf adda baafate. Innis waan Waaqayyo itti dubbatu sabatti dubbachaa, waan inni ajaju raawwachaa nama bara isaa mo’ichaan xummureedha. Seenaan Ermiyas rakkinaan kan guute yoo fakkaateyyuu dhumnisaa injifannoodha. Ermiyaas waaqayyoon waan bareef malee rakkina sana keessatti Gooftaa ni gana ture. Har’a namni baay’een waanjoo waaqayyo irra kaa’ee ba’aa mootummaa waaqayyootiif utuu hin taane fedha foon isaaniitiif kufanii amantiitti gufuu ta’uun jiraatu.

Akkasumas, karaa maatiisanii gad dhiisuun jiraatu. Ijoolleen tajaajiltootaa baay’een al-dureedhaan hojii irratti jireenya isaaniitiin fakkeenya hin ta’an. Kunis rakkoo irratti hojjechuu dadhabuuti. Dhimmi Waaqayyo maatii filatee ijoollee hin filanneef hin jiru. Namoonni tokko tokko nama isaaf jiraatu Waaqayyotu filata jedhu. Kun dubbii dhugaarraa kan fagaateedha. Waaqayyo tajaajilaaf ergama addaatiif nama filata malee fakkeenyummaa jireenyaatiif namoota dhuunfaa adda hin baasu. Hunduu karaa Waaqayyorra deemee jireenya bara baraa akka dhaaluuf Waaqayyo ilmasaa erge. Ermiyaas maqaa abbaa isaa, luba Hilqiyaa akka ijoollee Aaroon,Elii fi

Saamu'eel hin xureessine. Kun ijoollee ofiitti milkaa'uu argisiisa.

**Yohaannis Cuuphaa**

Yeroo dhalatu ergamaatu abbaa isaa Luba Zakaariyaasitti mul'atee ilma ni argatta jedhee itti dubbate. *Luq 1:5-80*. Haatisaa Elsaabeex ulfooftee Yohaannis cuuphaan dhalatee addunyaa kanatti dabalame. Erga umuriin isaa waggaa soddoma ta'ee booda tajaajila jalqabuun namoota gara Yesuusitti deebisaa ture. Cubbuurratti duuluun hamma Yesuus dhufee waltajjii qabatutti hojjechaa ture. Warra isaa hin qaanessine. Amantiirraa hin gorre. Rakkina lafa oonaa hunda danda'uun rakkina ayyaanaan injifate. Yesuusillee namni hamma isaa ga'u hin jiru jedhe. *Mat 11:11*. Mootummaa Waaqayyoo keessatti garuu namni akka ijoollee gad of-deebisu guddaadha jedhe. Maatii Waaqayyo beeku irraa dhalatanii namoonni ulfina Waaqayyootiif jiraatan kan akka Yohaannis cuuphaa har'as jiru.

Maatiin keessumaa tajaajiltootni ijoollota isaaniirratti hojjechuu qabu. Kadhachuufi, gorsuu fi jajjabeessuu qabu. Itti siqanii gargaaruudha malee inni/isheen hin taatu abaramtuudha jechuun of abaaruudha. Ijoollonni kennaa Waaqayyooti. Kennaa Waaqayyoo guddisuu dhiisuun dadhabina isa guddaadha. Ijoollonni warruma fakkaatanii guddatu. Yohannis cuuphaan dhimma mootummaa Waaqayyoo malee dhimma maatisaatii yeroo inni kaasu hin mul'atu. Kana jechuun maatiisaa hin jaalatu jechuu miti. Dhimmi Waaqayyoo dhimma obboloota wajjin maqaa Waaqayyootiin wal tajaajiluuti.

Namni dubbii Waaqayyo utuu hin jiraatin guddate biyyaaf miti ofisaafiyyuu hin ta'u. Yeroo tokkon gurbaa Macaafa samuu'eel isa duraa fi isa lammaaffaa qo'atun arge. Yeroo inni kana godhu amma gurbaan kun guddina hafuuraa addaa galmeessisa jedheen yaadaa ture. Gurbaan sun yeroo yartuu booda deebi'ee na arge. Akkami amantiitti ni jajjabattaa? jedheen gaafadhe. Lakki anoo machaa'een tuubboo lolaa keessa bule naan jedhe. Baay'een rifadhe. Gurbaan kun hojii qaba barnoota qaba garuu Waaqayyoon hin qabu. Ijoollonni baay'een guddatanii seexanatti tola badiif lubbuu isaanii fedha isaaniitiin gurguran.

Yohaannis Cuuphaan, nama hafuura Eliyaasiin dhufeedha. Innis tajaajila Eliyaas addaan kutee itti fufsiisuuf garuu miti. Eliyaas waan dhufeef xummuree samiitti ol-butame. Eliyaas abbootaa fi ijoollota walitti araarsuuf akka dhufuu dubbiin Waaqayyoo *Milk 4:5* irratti ni dubbata. Tajaajilaa fi jireenyaa, Eliyaasii fi Yohaannis Cuuphaa, waanti wal fakkeessu, lachan isaaniyyuu hojii Waaqayyootiif addaa of baasanii qabsoo guddaa keessa galuun, seera Waaqayyoo irranfatameef akeekkachiisa kennuu isaaniiti. Lachaan isaaniyyuu moototaan dhiibamanii dararamaa turan. Waa'een isaanii seenaa dheeraa qaba.

Maatiin ijoollee isaa wajjin wal lole balaa guddaaf saaxila. Ijoollonni magaalota heddu keessa karaa irratti jireenya jalqaban maatii isaanii wajjin wal lolanii warra ba'aniidha. Maatiin dhimma ijoollota isaanii itti yaaduu fi Waaqayyo duratti kadhachuu fi qabu. Yohaannis cuuphaan karaa inni ol jedhe gad, gad kan jedhe ol haa jedhu jechuun,Yesuus nama Naazireetiif karaa qulleessuun hojjechaa ture. Tajaajilli isaa hamma of wareeguutti isa deemsise.

Ijoollonni warri isaanii Waaqayyoon hin beekne baay'een ijoollota ulfinni Waaqayyoo irraa mul'atuufi dhaloonni itti fayyadamu ta'aniiru. Faallaa kanaa garuu ijoollonni maatii kiristaanaa keessatti dhalatan baay'een gantootaa fi balleessitoota yommuu ta'an argamu. Warri maatiin isaanii kiristaana hin taane yommuu amanan; warra isaanii rakkoo garaa garaatiin miidhanii miidhaman jalaa ba'uuf abbummaa Waaqayyoo irratti kufu. Namni harka Waaqayyo irratti kufemmoo hin cabu hin badu hin tuqamu.

Maatii kiristaanaa keessaa ijoollonni jajjaboon hin ba'an jechuu miti. Baay'een ba'aniiru garuu muraasa. Maatiinsaanii amantoota warri ta'an baay'een abbaa koo fi haadha kootu gatii naaf baase isaantu naaf kadhata jechuun ofiisaanii Waaqayyorraa fageessu. Waaqayyo jireenyaaf namatti nama hin ergatu; ofumaaf wajjin jiraachuu fi haasa'uu barbaada. **Kiristaanummaan bakka bu'insa tajaajilaa malee bakka bu'umsa jireenyaa hin qabu.**Maatiin ijoollonni isaanii of danda'anii akka Waaqayyo wajjin jiraataniif karaa itti agarsiisuun fakkeenya gaarii ta'uufii qabu. Gatii maatiin kanfalaniin dhuguma ijoollonni baay'een ebbifamaniiru garuu Waaqayyoon wajjin kan hafe muraasa.

Ijoollonni amantootaa baay'een warra isaanii biraa hojii fi barnootaaf ba'an meeqatu amantaa warra gantootaa fudhatee deebi'e. Warri maatiin isaanii Gooftaa hin beeknemmoo meeqatu manaa ba'ee Gooftaatti amananii deebi'anii maatisaaniif fayyina labsan. Waantin jechaa jiru rakkoo maatiin ijoollota irratti hojjechuu dadhabuuti malee dhiibbaa hawaasaa miti. Inni mat-duree of danda'e qaba waan ta'eef. Ani yeroon Gooftaatti amanu warri koo kiristaana hin turre. Abbaa koo wajjin waliif hin gallu turre. Gadda keessan

jiraadha ture. Gaafan Gooftaatti amanerraa kaaseen nagaa argadhe. Waaqayyo akkas naan jedhe maatiin kee hundi gara koo ni dhufu karaa keetinaan isaan eebbisa naan jedhe. Utuu hin turin ergaan kun raawwate. Waaqayyoo abbaa waan naaf ta'eefan jiraadhe malee warri koo amalaa fi dandeetti kiristaanummaatti na guddisuu hin qaban turan.

Namoonni amantaa biraa hordofan; warri Waaqummaa Kiristoosiin morman ijoollota isaanii daa'immummaatti kitaaba amantaa isaanii barsiisuun hamma wareegamattillee akka isaan irraa hin gorreef leenjisu. Warri dhugaan ifeef heddu garuu milkaa'inaa fi abdii fayyinaa argatanitti gammadanii osoo rafanii warri dukkana keessa jiran, dubbii waaqayyoo laphee isaanii keessaa funanuuf karaa isaaniif danda'ame hundaan yaalii taasisu.

Amantootni ifa bara baraa eggatan dammaquun ijoollota isaanii dubbii Waaqayyoo barsiisuu qabu. Seera koo ijoollee kee barsiisi kan jedheef kanaafi.  Kan ijoollota isaanii barsiisan yoo ofiif baratan mitiiree? Waldaan kiristoos hundi gara Macaafa qulqulluutti deebitee maatii hunda barsiisuuf saganteessuu qabdi.

Ijoollee ofii akka dubbii Waaqayyootti guddisuuf filannoon jiru gara isaaniitti deebi'uun hordoffii guddaa gochuudha. Akkuma ala tajaajilan ijoollota ofiif kadhachuun, barsiisuun barbaachisaadha. Fannoo jalatti gad-jechuun qoricha. Seexanni nama kadhatuu fi dubbii Waaqayyootiin guutame hin danda'u. Ijoollee isaa irratti namni hojjetu(sanyii gaarii facaasu) mootummaa Waaqayyoof hojjeta.

Egaa, waa’ee Raajotaa, tajaajiltootaa, ijoollotaa fi maatii waa muraasa ilaaluuf akkuma yaalle irratti hojjechuun barbaachisaadha.Tajaajiltootni ijoollonni isaanii fakkeenyummaa guddaan guddatan baay’een jiru. Ijoollota Luba Guddinaa Tumsaa yoo ilaalle; qaccee abbaa isaanii har’ayyuu lafa hin keenye. Ijoollota Onesmoos Nasib, Gammachiis,Daani’eel fi Barnaabaas faa har’a yoo fudhanne maqaa maatii isaanii hin balleessine. Ijoollota Bilii Giraham yoo fudhanne tajaajila fi hojii dhaabbata Tola ol-tummaa kan miti mootummaa heddurratti bobba’anii jiru. Kun gootummaa guddaadha. Ijollonni Jimii Iswaagart har’a hojii guddaarra jiru. Ijoollonni tajaajiltootaa baay’ee garuu gantoota warri ta’an lakkofsa hin qaban. Waaqayyo ijoollota ofii namaaf haa guddisu. Inni namaaf haa qajeelchu. Dubbiin Waaqayyoo durii kaasee hamma har’aatti akkuma hoogganaa jiru,nutis isumaan hamma dhumaatti deemuuf murteeffachuu qabna. Jalqabee hin dhaabanne. Nama itti amanus ni dabarsa. Kanaaf itti haa fayyadamnu.

## Boqonnaa Sadii

## Humna Dubbii Waaqayyoo

Ergaan Macaafa qulqulluu hundisaa waa'ee mootii fi mootummaa(King & kingdom) Waaqayyoo kan labsuudha. Innis Waaqayyo isa guddaadha. Karaan ittiin Yesuus baran Macaafa qulqulluu fi ayyaanaan ala hin jiru. Namni humna Macaafa qulqulluu hojiitti jijjiiru nama amantii isaatiin ayyaanni akka mul'atu godhuudha. Ayyaanni Waaqayyoo, humna mootummaan Waaqayyoo ittiin bal'atuudha. Mootummaan Waaqayyoo barumsaan, qabeenyaan, beekamtiidhaan osoo hin taane ayyaanaan bal'ata. ''Humnaa fi jabinaan miti hafuuraan malee''. *Zak 4:6.* Ayyaanatu nu gargaaree osoo hin baratin akka barannuuf karaa nutti agarsiise malee, erga barannee amanne miti. Hafuura qulqulluutu nu barsiisaa, nu geggeessaa nu guddise malee barannee erga beekne isa duukaa hin buune.

Kana jechuun baruuf tattaafachuun sirrii miti jechuu miti. Waa baay'ee tattaaffannee xiiqii qabanneetu injifanne. Garuu, gara adeemsa amantii humna dubbii Waaqayyoo gad-dhiisisuu danda'uutti kan nu guddise ayyaana Waaqayyooti. Saamu'elii fi Yesuus fuula namaa fi Waaqayyootti guddachaa deeman (1sam 2:26, luq 1:80, 2:40) jechuun Hafuuratti (ayyaanatti) fi beekumsatti (dubbii jiraataatti) ga'aa ta'an ykn waan irraa eegamuuf gahumsa dubbichaan argatan jechuudha. *1Tas 2:13* irratti, warra amananiif dubbichi ni hojjeta yaada jedhu qaba.

Amantii ani isarraa qabutu dubbiin Waaqayyoo akka hojjetuuf hayyamaaf. Ani yoon amane malee, humnisaa naaf hin

mul'atu. Sababii dadhabbii fi dogoggora isaaniitiif humni Waaqayyoo warra akka feetee jiraatanitti hin mul'anne jechuun warra Waaqayyoon jaalatanitti hin mul'atu jechuu miti. Dubbiin waaqayyoo amantootaaf hojii yommuu hojjetu gantoota ni ceepha'a. Itti farada. Dubbiin Waaqayyoo na bani na dubbisi sin ulfeessa jedha malee kitaabota gidduu na kaa'iiti na dhoksi hin jedhu. Dubbii Waaqayyoo amantiidhaan walitti dabali(combine the word with faith). Dinqiitu ta'a. Addunyaatu eebba gad-fagoo kan waraabamee hin dhumne sirraa argata.

*Qol 3:16-17* irratti, Macaafni qulqulluun akkas jedha, Dubbiin Kiristos akka badhaadhummaa isaatti isin keessa haa jiraatu; ogummaa hundumaan wal barsiisaa, wal gorsaas, qooqa garaa garaatiin, faarfannaa galataatiin, weedduu hafuuraatiinis galata garaa keessaatiin Waaqayyoof faarfadhaa! Dubbiidhaan yookiis gochaadhaan waanumti isin hojjettan hundinuu maqaa gooftaa Yesusiin haa ta'u; isumaanis Waaqayyo abbaadhaaf galata dhi'eessaa!

Badhaadhummaa dubbii kiristoos yoo hin arganne ta'e iyyeessa hafuuraa taanee gaabbii fi komii yaadaa keessa jiraanna. Humna argachuu kan dandeenyu yoo dubbii Waaqayyootiin guutamne duwwaadha. Dubbiin kiristoosimmoo kan nutti guutu yoo isaaf isaan jiraanne duwwaadha. Yommuu dubbichi nutti guutu jireenya guddina hafuuraatu nurraa calaqqisuu jalqaba. Yommuu iji hafuuraa nurraa calaqqisu:

**1. Ogummaa hundumaan wal tajaajilla.**

Ogummaa hunda jechuun kennaa walii walii keenyarra jiruun wal tajaajillee jireenya hiika qabu jiraanna jechuudha. Gooftaa Yesuus malee namni kennaa shanan wajjira waldaa hunda ofirraa qabaatee tajaajiluu danda'u hin jiru.*Ef 4:11.*Ogummaa jechuun muuxannoo jechuu miti. Kennaa jalatti guddatan jechuudha. Fkn, Waaqayyoo solomooniin ogummaa namni kana dura hin argannen siif kenna gaafa jedhu kennaa jechuusaati. Kunis kan namni irraa baratuu fi nama qajeelchuu danda'u jechuudha. Namoonni dubbiin Waaqayyoo isaan jijjiire humna kan argatan dubbichaan guutamanii yoo namoota biraa tajaajiluuf yookin barsiisuuf hojii adeemsa jaalala mootummaa Waaqayyoo keessa galaniidha.

Ogeessi wallaalummaa irraa fagoo jira. Kallattii ifaa fi eebbaa baay'eetu itti mul'ata. *Ibr 4:12* irratti, dubbiin Waaqayyoo billaa karaa lamaan qarame caalaa dhimma baasa kan jedhameef ogummaa waa sirreessu, dhaabu, iddoo jijjiiruu fi bu'aa namaaf argamsiisu ibsuuf kan caafameedha. Dubbiin Waaqayyoo laphee namaa keessa taa'ee hojjeta malee qilleensarra taa'ee hin hojjetu. Jiraatanii yoo ittiin hojjetan malee harkatti waraqata baatanii jijjiirama hin fidan. Namoonni kennaa gurguddaan tajaajilaa turan baay'een dubbii Waaqayyoof yeroo addaa qabu turan. Seenaan kana nu barsiisa.

**2. Ogummaa addaatu namaaf kennama.**

Dubbichi akka badhaadhummaa kennaa isaatti yommuu namatti guutu ogummaa addaatu namarratti argama. Kennaa argataniin wal gorsuun waamicha Waaqayyooti. Wal gorsuu jechuun maal jechuudha? Walitti lallabuu jechuudha? Beekamtii waliif kennuu jechuudha? Wawuu! Miti. Wal gorsuu jechuun karaatti wal deebisuu, kallattii walitti

agarsiisuu fi wal fayyaduudha. Wal fayyaduun akkasitti argama. Kunis tokkummaa jabaate agarsiisa. Wal gorsaa. Har'a tajaajiltootni fi namoonni baay'een ofittoo fi of tuultota waan ta'aniif gorsuu malee gorsa fudhachuu hin barbaadan. Kanaanis namni ayyaanaan ka'e baay'een akka harca'u ta'eera.

**3. Jireenya galataa jiraanna.**

Waaqayyoon faarfadhaa. Namoota guungumtanii sababa dheekkamsa Waaqayyoo taatan utuu hin ta'in; qooqa garaa garaatiin, weedduu hafuuraatiin, faarfannaa galataatiin Waaqayyoon jajadhaa. Kun jijjiirama dubbiin Waaqayyoo namarratti fiduudha. Kun hundi waaqeffannaa garaa keessaa madde agarsiisa. Ani yeroo baay'ee dhokadheen waldaa keessa duuba taa'a. Kanin waldaa dhaquuf waanti guddaan gooftaa guddaa waaqeffachuufi. Keessa kootti gooftaa galateeffadheen gala. Faarfannaan ol nama baasu ijoollee dibataatiin kan dhangala'u darbee darbee har'as jira.

Baay'een garuu bilchina dubbii Waaqayyootiin kan hin argamnee fi  humna kadhataa kan hin qabne waan ta'eef sirbuma fakkaata. Warri hojii akkasii adeemsisan, waaqeeffachistoota hin waaqeffannee fi barsiisota hin baranneedha.  Kanaaf nama hin tuqu. Ani kanaafan faarfannaa durii isa bara ari'atamaa ba'e yeroo hunda dhaggeeffadha. Warri durii ni soomu nama jaalatu.warri ammaa baay'een hoo? Yoo hunda jechuudha baanneyyuu. Namoonni dubbii Waaqayyoo qo'atanii ergaa achi keessaa baasanii tajaajilan har'as jiru. Waaqayyo namoota dubbiinsaa geeddare nuuf haa baay'isu.

**4. Maqaa Gooftaatu ulfina argata.**

Maqaa Yesuusiin(waanti isin gootan) haa ta'u. kana jechuun waan gootan hundumaa gooftaaf jedhaa godhaa dubbii jedhu

wajjin wal hiika. Waan gootan hundumaa; dubbii gochaan deggarame; maqaa Yesuusiin waan raawwattan hundumaa godhaa. Maqaan Yesuus nurratti humnaan kan hojjetu yoo dubbiin keenyaa fi gochaan keenya akka badhaadhummaa dubbii isaatti ta'e duwwaadha. Dubbiin Waaqayyoo haasaa akka soogiddaa mi'awuu fi mi'essu, kan namni hunduu akka ajajasaa hojiirra oolchu taasisu nama keessaa baasa. Kun aboo dubbiin mul'atuudha. Akkasumas, gochaan keenya yoo waan haasofnu wajjin wal faallesse balaa guddaa qaba. Jireenyi hafuuraa Waaqayyoof hojjetaa amanamaa fi bakka bu'aa hojii raawwachiistuu ta'uudha. Kanaaf seexanni dubbii Waaqayyoo nama dagachiisuun guyyaan dukkana akka jiraatan nama taasisa.

**Karaa ittiin Humna Dubbii Waaqayyoo baran**

Karaan jireenyaa dubbii Waaqayyoon ala cufamaadha. Dubbii Waaqayyootiin karaan jireenyaa ni banama. Mootummaan heeraa fi seera hin qabne mootummaa miti. Namni dubbii Waaqayyootiin hin deddeebines nama uumamaati(foonii) malee amanaa miti. Amanaa jechuun Waaqayyoon abdataa jechuudha. Karaan ittiin humna dubbii Waaqayyoo gad-dhiisaan(Releasing the tapped power) iddoo afuritti qoodnee ilaaluu ni dandeenya.

Waaqayyo humna dubbii isaa callisee gad-hin dhiisu. Dursa akka nuti dubbichaan gad-dhiifamnu barbaada. Dubbichumatu nu hojjeta. Isumatus nuuf hojjeta. Namni humna dubbii Waaqayyoo hin qabne lallabuu ni danda'a. Humna Gooftaa, isa nama jijjiiru garuu gad-dhiisisuu hin danda'u. Namni akkasii miiraan amantaa(Religion) amantii(faith) fakkeessuu ni danda'a. Humni mootummaa Waaqayyoo garuu hin

mul'atu. Humni dubbii Waaqayyoo kan gad-dhiifamu waantota armaan gadii raawwachuun yoo hojiirra olchineedha.

**Macaafa Qulqulluu**




**1. Dubbisi**

Akka dubbifnuuf Waaqayyo sagalee isaa nuuf kenne. Osoo dubbisuun hin barbaachisu ta'ee Waaqayyo dubbiisaa hin ergu ture. Macaafa qulqulluu mana nu jiru hin dubbifnu yoo ta'e; akka yommuu qoricha namaaf ajajamee fudhachuu dhiisuun midhamaniiti. Macaafa qulqulluu dubbifachuu dhiisuun kompaasii dhabuudha. Markabni galaanarra deemtu yoo kompaasii hin qabdu ta'e biyya itti deemaa ykn dhaqaa jirtu hin beektu. Xiyyaarri ykn Roophilaan(plane) raadarii hin qabne iddoo qubattu hin beektu. **Namni dubbii Waaqayyoo hin dubbifanne isa namni jedhu malee isa waaqni jedhu hubachuu dhiisuu danda'a.** Waanti Waaqayyo karaa dubbii

isaatiin dubbate jireenya bara baraa dhaaluuf ga'aadha. Kan hin caafamne akka jiru beekamaadha. Jildii biraa keessatti ni ilaalla hoo !

*Macaafa farfannaa 119:11* irratti dubbii kee laphee koo keessan kaawwadhe jedha faarfataan. Dubbii kee laphee koo keessan dhokfadhe jechuutti hiikama. Nuti Macaafa qulqulluu kitaabotaa gidduu(shelf) dhoksina malee heddumminaan laphee keenya keessa hin dhoksinu. Bu'aa isaa namni baay'een hin mi'eeffatu. Muraasni bu'aasaa baree itti fayyadama. Namni Macaafa qulqulluu dubbisu waa afur bara. Waaqayyo, Ofiisaa, uumamaa fi ilmaan namootaa; akkasumas, amala namummaa isaanii ni bara. Kana jechuun Macaafa qulqulluu bu'uura godhannee yoo waantota ilaalle amantiitti jiraanna. Waantota keessa taanee Macaafa qulqulluu yoo ilaalle yaada Waaqayyoo argachuu fi jiraachuu hin dandeenyu.

Waaqayyo waan nu jaallatuuf Macaafa qulqulluu nuuf kenne hoo! Dubbisi. Yoo Dubbicha beekne malee amantii wajjin walitti hidhuu ykn walitti dabaluu(Combine) hin dandeenyu. Dubbii Waaqayyoo fal'aanaan(spoon) namarraa hin fudhatin ofii keetiif nyaadhu ni quuftaa. Namarraa lallaba hin qooddatin jechuu miti. Aniyyuu tajaajiltoota gurguddoota hedduurraa dhaga'een , dubbisee gara dubbii Waaqayyootti dhufe. Namoonni baay'een luqqisii erbamtuu kan sagantaan meeqa kukkute yeroo isaan baatanii deemaniin arga. Kana jechuun ji'oogiraafii malee ergaa yeroo hin qaban. Isuma kaabatti lallabaa turan kibbattis lallabu.Warri akkanaa kun amaleeffannaadhaan warra socho'aniidha.

Dubbii Waaqayyo sammuu keessaa fudhuunii fi laphee keessaa baasuun heddu walirraa fagaata. Waan sammutti qabannu ni irraanfanna. Waan lapheetti qabannu yoomiyyuu hin irraanfannu. Kanaaf Waaqayyo, ’’mucaa koo laphee kee naaf kenni’’kan inni jedheef. Iddoo dubbiin isaa taa’uudha**. Iddoon dubbiin isaa taa’u mana qulqullummaa isaati. Manni qulqullummaa Waaqayyoo iddoo itti Waaqayyo sagalee isaatiin nutti hasaasuudha.** Kanaaf,Waaqayyo seera koo laphee isaanirrattan caafa kan jedheef. *Ibr 8:10*.

Namni ergaa isaa waraqata irratti barreeffatuu fi laphee isaarratti hafuurri qulqulluun caafuuf asirratti gargar baafama.Dibatni iddoo kanatti mul’ata. Namni dibataa dinqii akkasii fudhate hojii ajaa’ibaa hojjeta. Warri seerri Waaqayyoo laphee isaanii irratti hin caafamne ijoollee Waaqayyoo miti. Miseensa waldaa ta’uu ni danda’u garuu qaama kiristoos ta’uu hin danda’an. Waaqayyo Gooftaa nama hundaati malee Abbaa nama hundaa miti. Kana jechuun warra lammaffaa hin dhalanneef jechuudha. Namni lammaffaa hin dhalanne waa’ee lammaffaa dhalachuu lallabuu ni danda’a. Humni dubbicha keessa jiru garuu hojiitti isaaf hin jijjiiramu. Waaqayyo Warra dubbii isaatiin jiraataniif hundee cubbuu kutee jireenya dhaalchisuu barbaada.

*Yoh 8:31-32* tti akkas jedha ‘’warri akka dubbii isaatti jiraatan duuka buutuu dhugaadha’’. Dubbiin isaa immoo walaba nama baasa. Yoo dubbisan malee akkamitti beekuree? Walaba ba’uun namaan gargaaraman walabummaa ergisaati. Gaafa inni deebi’ee galu garbummaatti deebi’uun hin oolu. Dubbii Waaqayyoo ofiif yoo dubbifanne malee gaafa namni nutti lallabu ykn nu barsiisu deemu garbummaa hafuuraatti

deebina. Dallaan hafuuraa dubbii Waaqayyooti.Dubbii Waaqayyootiin ala birmadummaan hin argamu.

Hanga dubbicha barrutti dhugaan walaba nu hin baasu. Dhugaan walaba nu baasuuf ,nu gargaaruuf,soba nurraa dhidhimsuuf akka dubbii Waaqayyoo ol-kaafnuuf nu eega. Dhugaan ammayyuu jira. Gaafa nuti isa barre jiraata miti. Dhugaan yoo dubbii dhugaa dubbifannee ittiin jiraanne malee of hin mul'isu. Yeroo darbe waa'ee raajota sobdootaa malaa fi haala jijjiiranii waldaa diiganii haasa'aa turre. Mata-dureen keenya maaliif Waaqayyo callisee? Kan jedhu ture. Dhumarratti obboleessi tokko akkas jedhe. ''Dur amantootni fi tajaajiltootni wal-ga'anii gara Waaqayyootti iyyanii boo'u''.

Kanaaf, sobdoonni nama baay'ee hin miidhaa turan. Waldonni heddu har'as sobdootaan mormaa jiru. Baay'een garuu Waaqayyotu dinqii gochaa jira jechuun of jajjabeessu. Yoo inni saamamaa jiru naaf ta'eera jedhe Waaqayyo akkamitti faradaree? Dur daa'ima taanee namni cubbuu hojjetee yoo gara iddoo amantoonni kadhataaf walitti qabamanii dhufe; hafuurri qulqulluun hatattamaan ''yaada garaa kee geddaradhu'' jedhee dubbata. Har'allee iddoo itti amantootni dhugaan jiranitti hafuurri qulqulluun deebi'aa jedha.Hafuurri qulqulluun soba maddii hin ta'uu.

Har'ahoo hin beekamuuree ? yeroo namoonni akka barbaadan ta'anii ni tajaajilla jedhan. Fayyinnii fi jijjiiramni nama bay'eehoo itti fufiinsa qabaaree? Har'a iddoo baay'eetti kan mul'atu nama jaalala birrii fi beekamtiif gubatu malee nama hafuuraan hinaaffaa qajeelinaatiin mootummaa Waaqayyoof gubatu arguun rakkisaa ta'aa dhufeera.

**Namni dubbii Waaqayyoo dubbisee waa hubate hamma waan hundumaa hubata.** Hamma waan hundumaa jechuun gatii ilmii namaa Yesuusiin qabuufi dadhabbii aduu gaditti mul'atu hubata. kanaaf dhugaa baruun walabummaa nama gonfachiisa. Dhugaan yaada dulloomaarraa nu fayyisa. Yaadni biyya lafaa bututaadha. Qorannoo fi argannoo meeqatu butuche. Dubbiin Waaqayyoo garuu har'ayyuu boriyyuu haaraadha.Amen!

Dubbii Waaqayyoo tuffattee (neglect) jireenya mo'ichaa jiraachuu hin dandeessu. Guyyaa guyyaatti dubbisi. Sagantaa baasiif. Qo'adhu. Halkaniif guyyaa itti yaadi (Read Study Meditate). Yeroo dubbiftu itti hirkachuudhaan akka inni si gargaarutti itti of kenni. Hiika isaa hafuurri qulqulluun akka siif hiikuuf kadhadhu. Ganama ganama yeroo hundumaa gara hojiitti deemuu kee sa'aatii tokko dursiiti kadhata jalqabi. Akka dubbii Waaqayyootti kadhadhu. Yoo ati hayyamteef malee seexanni dubbii Waaqayyoo laphee kee keessaa funaanu hin jiru. Fedha kee fedhii kiristoosiif yoo kennite humni dubbii isaa siif hojjeta.

Waldaan sirriin(perfect) eessayyuu waan hin jirreef ofii keetiif kiristoos wajjin walitti of hidhi(Bind yourself to Christ Jesus). Waldaa sirrii osoo barbaadduu akka hin badneef of eeggadhu. Waldaa sirrii jechuun iddoo Waaqayyo itti hojjetu jechuu miti. Waldaa dinqiin gurguddaan itti ta'u keessa galtanii osoo ilaaltanii; akka fageenyatti arginee jajnu miti. Rakkoo geggeessitoota waldaa jechuudha malee waldaan iddoo rakkinaa fi wal diddaati jechuu miti. Waldaa Waaqayyoon waaqeeffachuuf ulfeessuuf dubbii isaatiif abboomamiitii; obboloota maqaa Yesuusiin walitti qabaman gidduutti argami malee bu'aaf ykn ulfinaaf hin dhaqin.

Ani kara gama kootii; kanin waldaattis alattis tajaajilu gooftaan akka natti gammaduufi.Waan inni jaallatuun godha malee sagantaa iddoo maallaqni guddaan itti kanfalamu qofa hin deemu. Iddoo ulfinni itti lallabamu baay'ee salphinatu jira. Kana jechuun ulfina ulfina jechuun salphina namarraa hin dhorku. Yesuusiif namni jiraatu ,Yesuus isa ulfina ta'eefiin salphina iddoo dhoowwata.

Tajaajiltootni heddu dadhabbii isaanii hin dubbatan. Warri akkasii namoota waa'ee namaa beekuun hafee; ofiisaaniiyyuu warra hin beekneedha. Namni of hin beekne nama hin beekamne wajjin rakkata. Innis ofuma isaati. Kanaafii **sammuu namoota tokko tokkoo keessatti seexanni waan wajjira banate namatti fakkaata**. Na gargaari jettee yoo bira dhaqxu si gargaaruun hafee nagaa ho'aayyuu si hin gaafatan ta'a. Ni gaddita. Yoo dubbiin Waaqayyoo siif ife namarraa waa eegaa ooltee hin bultu. Waan si irraa eegamu goota. Kana jijjiiramni. Maallaqa namarraa hin eegin hojjedhuu argadhu. Inni tajaajiltummoo karaa barbaadeen Waaqayyo seenaa kee waan jijjiiruuf; warra karaa jallinaatiin waliin dhayanii waa sassaabbatan argitee kan koo hafe hin jedhin. Kan kee dinqii ta'ee hirpha wajjin siif dhufa. Jaalala namarraa eegdee yoo jibba argite hin gaddin. ofiif jaalala namatti agarsiisi. Jaalala osoo hin jiraatin hin lallabin. Isa lallabdu jiraadhu, isa jiraattu lallabi. Jireenya keetiin Yesuusiif dhugaa ba'i. Saba kee gidduutti Ifaa fi soogidda ta'i. kanaan jibba hundeesaa buqqifta.

## 2. Amani

Amantiin filannoodha malee dirqama miti. Dubbii Waaqayyoo yoo dubbisan malee gara waaqaa ol-ilaalanii

wayyaa adii uffachuu qofaan Waaqayyotti nan amana jechuun cubbuu,seexana,du'aa fi si'ool nama hin moosisu. Wayyaa adii fi gurraacha, mallattoo fi barsiifannaa garaa garaa jijjiiruun maqaa ofii galmee jireenyaarratti namaaf hin barreessu. Dubbii Waaqayyoo amanuutu lafa uumamni hin geenyeen nama ga'a. Addunyaa geejjibni hin qaqqabne nama qaqqabsiisa. Dubbiin Waaqayyoo warra fudhatanii amananiif hojjeta. Warra dhiiban humnaan hin dirqisiisu. Dubbiin Waaqayyoo miidiyaa waaqayyooti.

Dubbiin Waaqayyoo karaa garaa garaa, kara Televiziinii ,konfireensii, Interneetii fi karaa birootiin dubbatamuu hunduu laphee namarraa buufachuuf akka gugee yeroo guuboo isheetti galuuf jettuu ni ilaallata. Dubbiin Waaqayyoo godoo xinnoo laphee namaa keessa jiru kan ija fooniitiin hin mul'anne, iddootti fedhiin lubbuu fi hafuuraa foonirratti calaqqisuuf wal-diidan irra taa'ee Waaqayyoon ulfeessaa nama jirachiisuu barbaada. Kunimmoo yoo itti amananiidha. *Far 119:30* irratti ''karaa dhugaa fo'adheera firdii kees hin irraanfanne'' jedha. Kana jechuun itti amaneera isumaan of dura kaawwadha jechuudha.

Amantiin waan mul'atu ykn namatti qabatamu(Rational) osoo hin ta'in hariiroo(relational) fagootti arganii itti dhiyaataniidha. Kanaaf, Yesuus warri osoo na hin argin amanan ayyaantuudha(*Yoh 20:29*) jedhee Toomaasitti kan dubbateef.

Yesuus addunyaa cubbuun fageesse dhiigaan ofitti dhiyeesse. Kun saayinsiif gufuudha. Waaqayyoof garuu dhugaadha. Macaafa qulqulluu amanuun sababii ''Waanti amanamu tokko waan jiruuf waanti ati amantu dhugaadha'' jedha. Innis

Waaqayyoodha. Abbaa bara baraa, Waaqa jaalalaa. Yesuus ilma waaqa jiraataa.

*2xim 1:12* irratti Phawuloos, ‘’Enyutti ykn Waanan amanuu nan beeka‘’ jedha. Amantootni baay’een kan gufataniif, tajaajiltootni baay’een kan walitti mufataniif waan itti amanan waan dagatanii fi sirritti hin beekneefi. **Amanaan nama harka Waaqayyoo irratti kufeedha malee nama harka namaa irratti kufe miti.** Namni harka namaarratti kufe lafa fokkisaatti gatama. Namni harka waaqayoorratti kufe dirree xiyoon irratti iddoo Yesuus urgaa’utti hamaa jalaa dhokfama. Waan amantu beektaa? Inni goota du’a garasiiti. Namni Waaqayyootti amanu haalota ta’aa jiran beekuu dhiisuu danda’a. Waantotni naannoo keenyatti ta’an baay’een isaanii nuuf hin galan. Namni dubbii Waaqayyootti amanu haalota keessa dhaabatee boo’a osoo hin ta’in ,Waaqayyotti amanee haalota ifata. Kunimmoo hirree hafuuraa(spiritual muscle) baafachuudha.

### 3. Labsi

Dubbii Waaqayyoo ofitti dubbadhu. ‘’Akkas jedhamee caafameera’’ jedhi. Hamajaajii keetti himi. Dubbicha lallabi. Haalonni dubbii Waaqayyoo dhaga’anii ni deemu ni sokku. Ni ajajamu. Dubbiin Waaqayyoo ni sirreessa malee hin sirratu. **Dubbiin Waaqayyoo qorumsa guddaa keessa darbee du’aa ka’uu argamsiise. Eger immoo ol-butamuu argamsiisa.** Dubbiin Waaqayyoo loltuu kumaatama nurraa deebisa.

Nama Waaqayyoon ala loltuu walitti qabaturra, nama Waaqayyo amanatutu injifannoon gala. Lafa

qajeelummaadhaan dubbiin Waaqayyoo lallabametti waaqayyo humnaan mul'ata. Iddoo itti Waaqayyo mul'atetti haalonni ni sirratu. Seexanni ni kufa. Kan seexanni kuffise ni ka'a. Dubbii Waaqayyoo namatti lallabuuf hin kaatin, dursiitii ofirratti shaakali. Kana waan hin gooneef lallabaan lammaffaa dhalate baay'een utuu biyya lafaa hin fixatin dhufee duubatti deebi'ee lammaffaa hafuuratti du'e.

Yoo dubbii Waaqayyoo dubbifannee ofirratti shaakalaa hin tajaajillu ta'e homaayyuu kutuu fi dhaabuu, buqqisuu fi diiguun hin danda'amu. sababiinsaa dubbichi tuubboo ykn sarara keessa darbu dhabaa jira. Bishaan meetir kuubiin kumaatamni jiraatee; yoo tuubboon inni keessa yaa'u hin jiru ta'e qilleensarraan nama hin qaqqabu. Eebbii fi humni dubbii Waaqayyoo keessa jiru kan inni yaa'uu yoo namni dabarsuu danda'eedha. Kunis dubbisuu, amanuu fi isaa amanan labsuudha. Shakkii malee lallabuu fi haalota keenyatti himuudha.Yoo beekan dubbatu mitiiree?

**Dubbiin Waaqayyoo jecha darbii(pass-word) fi humna darbii(pass-power) Waaqayyooti.** Seexannii gad-dhiisuuf ni dirqama. Dubbiin Waaqayyoo humnisaa seexana jalaa dhokataadha. Aboo dubbii Waaqayyootiin muruu hin qabu. Carraa ittiin muramuu garuu qaba. kanaaf dubbii Waaqayyoo akka hin dubbifneef kan nu loluuf. Seexanni nama kadhatuu fi Macaafa qulqulluu qo'atu hin jaallatu. Ni murama waan ta'eef. Kana jechuun seexanni dubbii Waaqayyoo hin beeku jechuu miti.

Namoota osoo Gooftaa qabna jedhanii, osoo waraqaa eenyummaa waldaa baatanii deemanii daalachaa'anii huuqqatanii deemanii yommuu arginu, hongee hafuuraa

keessa akka jirantu hubatama. Namni osoo waldaatti deddeebi'uu daalachaa'u nyaata hafuuraa (Macaafa qulqulluu) dhugaatii hafuuraa (Hafuura qulqulluu) iyyoomeera jechuudha. Keessi isaas nagaa hin qabu. Amalli nama akkasiis badaadha. Fuula isaarraas milikkitni gammachuu hin mul'atu. Sababiinsaa, haalota irra ga'an dubbii Waaqayyootiin injifachuu waan hin dandeenyeefi. Namni hafuura qulqulluu fi Macaafa qulqulluu hin qabne keessi isaa hin gabbatu. Garaan furdachuu danda'a. lubbuun garuu ni dhiphatti.

Amantoota tokko tokko yeroon argu homaa hin qabani garuu gammachuun isaanii, abdiin isaanii nama hamuummachiisa. Nama hawwisiisa. Warri akkasii hunda qabaatu. Ni dhaalu. Dubbiin Waaqayyoo yoo itti fayyadaman yeroo hundumaa biyya hundumatti waan lakka'amutti jijjiirama. Ni baay'isa malee hin golgoleessu. Nama akkasumaan dingata argatte kumarra nama Waaqayyoon argatte tokkotu siif riqicha. Innis nama dubbii Waaqayyootiin jijjiirameedha. Labsii labsi. Haalota sanatti dubbadhu. Yeroo dubbii Waaqayyoo labsaa deemtu godoo seexanaa diigaa waldaa ijaaraa deemta. Labsi. Itti himi.

*Mat 17:20* irratti, Gooftaan waa'ee ija sanaficaa dubbate. Amantii xinnoo gaara guddaa iddoodhaa kaasu. ‘’Gaariichaan akkas jedhaan’’ Buqqa'i. Kun labsii guddaadha. Yoo irratti labsinu lakki jechuu hin danda'u. Dubbichi aboo qaba. Gaara dura keenyaa kaasuuf nama kadhachuu hin qabnu. Ajajuu qabna. Itti dubbachuu qabna.  Yeroo waan Waaqayyo jedhu jennu ,akka Waaqayyo yaadutti yaaduu fi jiraachuu jalqabna. Yaada isaa arganna. Yeroo akkas goonu keessa keenya dubbiisaatiin guutaa jirra.

Yaadni gaariin hundi yaada Waaqayyoo miti,Yaadni Waaqayyoo hundi garuu gaariidha. Kana beekuun Yaada Waaqayyoo jiraachuudha. Walumaa galatti, waan nuti filannuufi Inni(Waaqayyo) nuuf filu ykn yaadu jechuudha. jecha "hunda" jedhu beekuman keessa galche. Yaada gaarii namni yaadutti Waaqayyo walii galuu danda'a. Hundatti garuu walii hin galu. Namni bu'a ofii isaa herregee waan gaarii siif godhu, yaada Waaqayyo ta'uu dhiisuu danda'a. Yaadni Waaqayyoo waan ofiisaatiif ulfina itti argatu qofa. Yoosef yaada gaarii obboloota isaarraa hin arganne. Yaadni Waaqayyo inni gaariin garuu isaaf ta'eera. Hamaa fakkaata booddee garuu gaarummaaf ta'a. Warra ofitti si qabanirra warra si dhiibantu gara yaada Waaqayyo isa gaariitti si buta.

## 4. Irratti hojjedhu

Irratti hojjedhu jechuun jireenya kee akka dubbii Waaqayyootti hundeessi yookin ijaari jechuudha. Bu'uura kee isa godhadhu. Isarratti of ijaari malee irraa hin fagaatin. Macaafa qulqulluun jiraadhu. Keessa dhokadhu. Garuummoo of-keessa hin dhoksin. Keessa dhokachuun ittiin haguugamuudha. Hamaa jalaa jechuudha. Of keessa dhoksuun garuu daangessuudha. Haa ba'uu hin ittisin. Seenaa namaa haa jijjiruutii tole jedhiif sitti haa fayyadamuu. *Mat 7:24-27* tti, Gooftaan yeroo barsiisu, manni dhagaa irratti ijaarame hin diiggatu jedhe. Manni Waaqayyoo godoo nuti ijaarru miti. Manni Waaqayyoo laphee fi jireenya namootaati. Qilleensi mana diiguu fi lolaan mana buqqisuu biyya lafaa kanarra naanna'a. Innis seexana itti dukkanaa'eedha.

Namni dubbii Waaqayyorratti biqile maaliiniyyuu hin buqqa'u. Labsii labsiidhaan diiga. Dubbii Waaqayyoon ala

hunkutaa'uu(crash) guddaatu jira. Dubbii Waaqayyootiin yeroo socho'an inni nama hunkuteessu ni hunkutaa'a. Mana dhagaarratti ijaarame jechuun jireenya dubbii Waaqayyootiin haguugame jechuudha. Humni dubbichaa yeroo jiraatan mul'ata.

Namni hunduu jireenya ijaara. Inni kaan siyaasaan ijaara. Inni kaan barnootaan ijaara. Innii kaanimmoo daldaalaan ijaara. Kana hunda keessatti hirmaachuun mataansaa rakkoo hin qabu. Dubbii Waaqayyootiin ijaaramanii hojii hojjetanirratti yoo bobba'an; caalmaa guddaatu argama.

Dalagaan hundisaa akka dubbii Waaqayyootti yoo ta'e malee waanti nuti goonu ulfina waaqayyoof hin ta'u. Nuti dubbii Waaqayyoo fi ayyaana isaatiin dhaloota hundee gad fagoorra dhaabna. Namoonni gantootni nuti kiristaana ofiin jedhan nama heddu kan ajjeesaniif waan ijaaruu hin dandeenyeefi.

Namni dubbii Waaqayyootiif jiraachuun of hin ijaarre nama biraas ni diiga malee ijaaruu yookin gargaaruu tasumayyuu hin danda'u. Namni baay'ee jireenya isaa akka dubbii Waaqayyootti osoo hin ijaarin maqaa kiristaana jedhamu fudhatee warra dubbii Waaqayyootiif jiraatanitti gufuu kan ta'e lakkoofsa hin qabu. Ajjeechaa biyya baay'eetti ta'e keessaa namoota waldaa keessa dhokatantu harka qaba. lola biyyoota garaa garaatti ta'e geggeessitootni waldaa baay'een gidduu galanii mootummaa fi uummata walitti firoomsuu utuu danda'anii callisuun rakkoo gurguddaan qaqqabeera. Waldaan baay'een haala rakkisaa biyyatti dhufuufillee hin kadhattu. kunimmoo wangeelatti gufuu guddaa ta'eera. Osoo hin galiniif Gooftaa akka fakkaatti isaatti nama uumee fi jaalalaaf

fannoorratti namaaf du'e, iddoo dhoowwatanii hojiisaa tuffachiisu.

Qilleensi nama garagalchu deemiitii garagalchi jedhee nama abbooma. Seexanni nama booji'ee hojii jallinaatti nama bobbaasuu barbaada. Namni dubbii Waaqayyoo hidhate hamaa bobba'e bittimsa. Qilleensi gadheen dhufaa jira waan ta'eef dafanii dubbii Waaqayyoo irratti of ijaaruun gamnummaadha. Garaa garummaa kan fidu hundee nuti irratti of ijaarreedha. Maallaqa yoo ta'e seexanni hin sodaatu,barumsa yoo ta'e, beekamtii yoo ta'e inni garagalchuuf akka barbaade gochuuf hin sodaatu. Nama dubbii Waaqayyoo shaakaluu fi jiraatu garagalchuu miti yaaluu malee tasa itti siquu hin danda'u. Nama dubbii Waaqayyootiin haguugame balleessuuf yommuu yaalu ni garagala. Akka leenca beela'ee naanna'a jechuun ni gaada jechuudha. *1Phex5:8.* Hafuurri dukkanaa qilleensaa fi lolaadhaan mana diiga jechuun Hololaa fi gochaan nama dhaamsa jechuudha. Akkuma leenci foon beela'u seexanni kiristaana jabaa kuffisuu beela'a. Yoo dhaabachuu barbaadde, yoo jireenya bara baraa dhaaluu barbaadde dubbii Waaqayyootiin jiraadhu. Irratti hojjedhuutii bu'aa buusi. Jiraadhuuti jiraachisi. Yeroo afaaniin Waaqayyoon jaalachuu kee odeessitu caalaa yeroo ati jiraattu biyyi si haa argu.

Namni jabaan raafama hin sodaatu. Maaliif ? Hundee irra jiru beeka. Mana gaarii ijaarrachuuf jireenya dubbii Waaqayyoorra jiru ijaaruuf hamma qilleensi dhufutti hin eegin. Qillensi dhufe nama baay'ee mana dhugaatiitti dachaase. Baay'ee waldaa keessaa gototee gad-baase. Akkamitti yoo jedhame, osoo isaan mana isaanii hin ijaarratin itti dhufe. Jireenyi isaanii osoo dubbii Waaqayyootiin hin

sukkuumamin irra garagale. Ammuma dubbii Waaqayyootiin uumama hanga mul'ataatti of ijaari. Manni nama baay'ee, jireenyi namoota baay'ee qillensaan haalota baraan oofamaniin yeroo jijjigu kan nama dubbi Waaqayyoo irratti ijaaramee hin tuqamu.

Bara Israa'el misirii ba'e dubbii(ajaja) Waaqayyoo dhaga'anii warri balbala isaaniitti milikkita godhan ergamaan du'aa bira darbe. Yoo dubbii Waaqayyoo qabaanne waanti nama ajjesu hafuuratti du'aa kan nama godhu nu bira darba. Milikkita Waaqayyoo of irraa qabaachuu jechuun callisuu jechuu miti.Yeroo dubbatan,jiraatan,hojjetanii fi tajaajilan biyyi lafaa ulfina Waaqayyoo namarratti argee bitama jechuudha. Namni baay'een Waaqayyo waan hin beekneef salphaatti araadaa fi jaalala biyya lafaatiif bitama.

Namoonni yommuu yeroo qaban taa'anii(Dagatanii) yommuu rakkinni itti dhufu dubbii furmaataa dhabanii tilmaama lammaffaa(second guessing)keessa galu ykn shaakalu. Kun dubbii Waaqayyootiin wal faallessa. Tilmaamni waan namatti fakkaateedha. Furmaatni addunyaa hafuuraa garuu “akkas jedhamee caafameeraadha”. Dubbiin Waaqayyoo yoomuu waan Waaqayyo jedheedha. Dhugaa dha. Namni kaartaa jireenyaa, dubbii Waaqayyoo hin qabu yoo ta'e, kallattii faallaa deema. Wal hin dubbisankaa! Kaartaan jireenyaa yoo dubbifame malee namoonni Waaqayyo ol-butuuf, samiitti waamuu si'oolitti imaluu danda'u. Dubbiin Waaqayyoo kompaasiidha dhumaa namatti agarsiisa. Iddoo geenyu nutti hima. Yeroo dubbii Waaqayyootiin hojjennuu fi irratti hojjennu innis nurratti hojjetee mul'ata. Dogoggora kaleessaan of hammeessuu dhiisiiti seenaa haaraa hojjechuuf

ka'i. Diina kee hafuuraa, dubbii Waaqayyootiin gorra'i. Ni mootaa!

**Dheebuu macaafa qulqulluu**

Meerii Joons(Dec 1784 – 28Dec 1864) jedhamti. Biyya Ingilizii Welsh iddoo jedhamutti dhalatte[7]. Abbaan ishee loltuu ture. Maqaan abbaashee Wiliyaam Joons(William Jones) jedhama. Bara isheen dhalatte manni barnootaa mandara sana keessa hin jiru ture. Macaafni qulqulluunis yoo barbaadan hin argamu ture. Gara boodaarra hojii wayyaa dhawuu irratti bobba'ee kan ture abbaan Meerii; manni jireenya isaanii gaarota Welsh gidduutti argama ture. Haa ta'u malee kitaabni tokkollee, Macaafni qulqulluunis mana isaanii keessatti hin argamu ykn hin jiru ture. Manni barumsaa isaanirraa fagoo waan tureef, daa'imni Meeriin carraa mana barnootaa galuu hin arganne turte. Haa ta'uutii, Meeriin maatii ishee wajjin gara waldaa kiristaanaa dhaquun yommuu lubni barsiisu dhaggeeffattee qalbiitti qabattee itti yaaddi turte. Utuun dubbisuu danda'ee jettee ni hawwiti turte.

Guyyaa tokko abbaan Meerii oduu gammachiisaa fidee dhufe. Innis mana isaaniirraa kiilo meetirii sadii irratti, manni barnootaa banamuuf akka jiru itti hime. Sana booda yommuu umuriin ishee waggaa kudhan ta'u mana barnootaa galtee dubbisuu fi barreessuu dandeesse. Mandara Meerii faa irraa xinnoo fagaattee mandara jirtu tokko keessa dubartiin maqaan ishee Ivans jedhamu gaarummaa namaaf gochuun kan beekamtu tokko ni jiraatti turte. Dubartiin kunis Meeriin Macaafa qulqulluu qo'achuu hagam akka barbaadduu fi

[7] Hiikaa macaafa qulqulluu,Yaared Shiferaw, 2018,p13-14

hawwitu; waldaa deemuun gaarii gootee akka faarfattu ni beekti turte. Sana dura Meeriin yommuu dubbisuu jalqabde mana ishee dhaqxee Macaafa qulqulluu akka dubbisiistu abdii kenniteefii turte.

Waadaa galameef irraa ka'uun guyyaa sanbata duraa tokko Meeriin balbala dubartii Ivans jedhamtu kanaa rurrukutte. Isheenis balbala bantee ol ishee galchite. Minjaala tokkorra wayyaadhaan maramee kitaaba taa'u tokko argite. Isaanis Meerii itti siqiiti fuudhi jedhaniin. Isheen garuu ni sodaatte. Dhumarratti, harkashee haxaa'uun bantee dubbisuu jalqabde. Guyyuma gaafa sanaa yeroo manatti deebitu hawwiin guddaan tokko laphee ishee qabate. Innis yooman Macaafa qulqulluu kan mataa kootiin qabaadha kan jedhu ture. Abbaan ishee saanduqa qarshii itti kuufattu akka hojjetuuf gaafatte. Sana booda hamma dandeesse qusachuu jalqabde. Ijoollee kunuunsuun, buuphaa fi qoraan gurguruun qarshii kuufachuu jalqabde. Waggaa tokko booda yeroo lakkooftu Macaafa qulqulluu bituufii hin dandeenye. Utuu abdii hin kutatin waggaarraa gara waggaatti jabaattee hojjechuun qarshii kuufachuu itti fufte. Dhumarratti, waggaa ja'a booddee qarshii kitaaba bituufii danda'u qusachuu dandeesse.

Haa ta'u malee, rakkoo lammaffaatu ishee quunname. Macaafa qulqulluu eessaa haa bitattu? Magaalaa xinnoo naannoo isaanii jirtu keessatti Macaafni qulqulluun gurguramu hin turre. Sana duras gurguramee hin beeku. Lubni waldaa tasa Macaafa biraa hin qaban. Sana booddee Meeriin magaalaa isaanirraa fagaattu tokko 'baalaa' magaalaa jedhamtutti Macaafni qulqulluun akka gurguramu dhageesse. Baalaa ga'uuf Meeriin miilla isheetiin gaarotaa fi bosona yabbuu keessa darbuutu ishee irra ture. Ija jabaattee yoo

deemte balaa qabaachuu ni danda'a. Ta'uyyuu Meeriin yaada tokko qofa qabdi turte. ''Macaafa qulqulluu qabaachuun qaba''. kan jedhu ture. Kutannoodhaan deemuuf murteessite. Imala jalqabde. Harka isheetti borsaa, imalaaf kan ta'uuf galaa xinnoo fudhattee, dadhabbii meeqaan qarshii walitti qabatte fudhattee baalaa deemuuf kaate. Gaara guddaa tokkorratti baatee gara fuula duraa ilaaluun Macaafa faarfannaa boqonnaa 121 yaaduu jalqabde. Innis akkas jedha, ija koo gara gaarotaattin kaase, gargaarsi koo eessaa naaf dhufan jedhe. Isheenis yeroo galgalaa'u aduun yeroo lixxu kan dadhabdee beelofte, miillishee kan awwaara dhugee baalaa geesse.

Namoonni garaa isheef laafan tokko akka isheen isaan bira bultu taasisan. Borumtaa isaa yeroo lafti bari'u obboroodhaan balballi kabajamoo luba Toomaas Chaarles ni rurrukutame. Akka lubni kun Macaafaa qulqulluu gurguran itti himamee ture. Guyyaan isheen waggaa baay'eedhaaf maallaqa walitti qabachaa turte guyyattii kanaaf ture. Lubni Toomaas Chaarles eenyu akka isheen taatee, eessaa akka isheen dhuftee fi dubbisuu danda'uu ishee gaafatan. Iddoo dhuftee fi dubbisuu danda'u ishee mirkanessiteef. Lubni sun deebisanii ''Mucaa koo baay'een gadda Macaafa qulqulluu gurguramu ani hin qabu'' jedhaniin. Isheenis gurrashee amanuu hin dandeenye. Sana booda gaabbii guddaatu itti dhufe. Deebiin isaan deebisaniif abdii isheen waggaa baay'eef qabdu kan dhabsiisu ture. Naasuu guddaan fudhatamtee ofirra gad teesse. Imimmaan maddii isheerra gad yaa'uu jalqabe. ''utuun Macaafa qulqulluu hin argatin galuu kootii? jettee yaaduu jalqabde. Qabeenya biyya lafaatiif boosse miti. Nutihoo har'a maaliif bo'aa jirraa?

Lubni Toomas Chaarlesis imimmaan isheen buuftu arganii miirri isaanii tuqamee,akkas jedhanii deebisaniif. ‘’siif ni barbaachisa waan ta’eef Macaafa qulqulluu kan kee ni qabaatta ,Macaafa qulqulluu kan koon siif kenna’’ jedhaniin. Meeriinis miilla ishee ittiin lafa teessuun kaatee dhaabattee utaaluu jalqabde. Hatattamaan ijasheerraa imimmaan haxaa’uun gatiin kan hin madaalamneef Macaafa qulqulluu gammachuudhaan laphee isheerra keessee haammatte. Luba Toomas Chaarles ‘’baay’een isin galateeffadha’’, jetteen. Sana booda amma gara mana koo deemuun qaba jettee kaate. Amma Macaafa qulqulluu argatteetti waan ta’eef beela, dheebuu fi madaa karaan hin mijanne isheerraan ga’e ni irraanfatte. Maallaqa waggaa ja’aaf kuusaa turte utuu hin kanfalin tola Macaafa qulqulluu fudhatte. Waaqayyo waa nuu kennuuf, gatii nuti ittiin bitnu utuu hin taane wareegamaa nuti baafnu ilaala.

Halkan gaafasii warri ishee deebi’uu mucaa isaanii hawwii guddaan eegu turan. Akkuma mana geesseen ‘’ilaali abbaa ilaali abbaa’’ jettee sagalee guddaadhaan iyyite. Hatattamaan nyaata erga nyaatanii booddee  kurraaziidhaan mandara xinnoo sana keessatti Macaafa qulqulluu bantee dubbisuu jalqabde. Macaafa faarfannaa boqonnaa dhibbaaf shantama(150) baafachuun erga dubbisanii  booddee jilbeenfatanii galateeffachuu jalqaban.

Meeriin akkas jetti; hiriyyaan koo yeroo hundumaa na wajjin deemu Macaafa qulqulluudha. Gaaf tokko abbaa isheetiin akkas jette; Macaafa qulqulluushee harkatti baachuun, ‘’Gaaffii baay’ee kan naaf deebise kana(Macaafa qulqulluudha). kanaaf lapheen koo gammada’’.  Meeriin qote bulaa qabeenya qabutti heerumuun jireenya haaraa jalqabde.

Booda keessa namoota rakkatan gargaaruu jalqabde. Meeriin waggaa dheeraa maatii ishee fi namoota baay'eef jiraatte. Aaraara Waaqayyootiin hanga dhumaatti karaa amantii fi qulqullummaa irra deemuun Yesuus kiristoos isa du'a injifatetti amanuun boqotte. Meeriin yommuu boqochuuf jettu Macaafa ishee durbii ishee lidiyaadhaaf kennite. Lidiyaan ishee wajjin jiraachaa kan turteedha. Lidiyaanimmoo Macaafa qulqulluu Meeriin kenniteef obboleettii lizii joons jedhamtuuf kennite. Isheenis bara ishee itti jiraattee mucaa durbaa mandara baalaa iddoo meeriin duraan Macaafa bitattee, kan Rowland jedhamtuuf kennite. Bara 1880 tti, Rowland kitaabuma kana Dr Lewis Hedwardiif daayireektara mana barumsa Macaafa qulqulluu baalaatiif kennite. Kitaabichi akkaataa dinqii ta'een baalaatti deebi'e. Macaafni kun har'a kabajaan taa'ee jira.

Haa ta'uyyuu malee seenaan Meerii Joons kana qofaan kan dhaabatu miti. Welsh keessa hir'inni Macaafa qulqulluu akka jiru lubni Toomas Chaarles walga'ii londonitti taa'amerratti baruma Meeriidhaaf Macaafa qulqulluu kennan,seenaa Meerii dubbatan.Hawaasa Welshiif gatii gad bu'aan Macaafa qulqulluu gurguruuf karoorri baafame. Kanumarraa ka'uun March 7, 1804 dhaabbanni liigii Macaafa qulqulluu biriitaaniyaa fi alaa hundeeffame. Dhaabbanni kun cimuun bara 1816 Ameerakaatti, bara 1820 tti Afrikaa kibbaatti, Iskotlaand, Hooland, faransaayi, Jarman, Raashiyaa fi biyyoota birootti akka dhaabbatuuf sababa ta'eera. Meeriif siidaan yaadannoo dhaabbatee jira. Kun seenaa nama boonsuudha.

Nuti har'a maal argachuuf hirriba dhabnaa? Waan barbadnummoo arganneerraa? Yoo argannerra ta'ee immoo

nagaa nuuf kenneeraa? Meeriin isa namni lallabu dhageessee ofiif maaliifan hin dubbifadhu jechuun xiiqii qabatte. Ofiif dubbifachuun gatii guddaa qaba. Waaqayyo warra dubbiisaa(Macaafa qulqulluu) dheebotan dheebuu baasa. Warra ulfina isaa beela'an ni quubsa. Har'a bara keenya kana Macaafa qulqulluutu dhabame miti. Macaafani qulqulluun hamma malee tamsa'eera garuu namni baay'een waan dubbisu miti. Seexanni akka namni dubbii Waaqayyoo hin dubbifanne barbaada. Addunyaa kanarraa kitaabni sadarkaa tokkoffaa irratti gurguramu Macaafa qulqulluudha. Haa ta'u malee, addunyaa kana irraa kitaabni namni muraasni dubbisu Macaafa qulqulluudha.

Meeriin seenaa hojjettee addunyaaf sababa eebbaa taate. Kitaabni Meeriin gaaf sana fudhatte har'a muziyeemii mana kitaaba Yunivarsitii(university)oxford keessa jira. Kitaaba seenaati. Har'a namni Macaafa qulqulluu carraa salphaatti argachuu utuu qabuu; waan isa hin fayyadne wajjin yeroosaa guba. Waaqayyo waan nuti lafarratti yeroo kenninuuf hunda ni madaala. Waanti nuti yeroo kenninuuf Macaafa qulqulluu yoo ta'e, jireenya keenya qajeelcha. Barreeffama seexanni tamsaasuu fi ergaa inni karaa garaa garaatiin erguun yeroo gutamnu inni nu balleessa. Du'uun waan hin hafneef yommuu duunu seenaa maalii hojjennee duuna laata? Warri dubbii Waaqayyoo isa jiraataa dheebotan jireenyatti jiraachuun seenaa gaarii hojjetanii boqotu. Waaqayyo namoota gaafa isaan du'an maqaan isaanii wajjin du'an nu hin godhin.

## Lola hafuuraa injifachuu

Dubbiin Waaqayyoo, nuyi namoota foon uffatan wajjin wal'aansoo qabna miti;garuu humnoota aboo qabanii fi

gooftummaa qaban,warra bantii waaqaa keessaa,biyya lafaa isa dukkanaa keessa jiru kana seerratan ,macca hafuurota hamminaa warra bantii waaqaa keessa jiran wajjin wal'aansoo wal qabna,jedha. *Efe 6:12.* Of qabaa, dammaaqaas! Seexanni hamajaajiin keessan akka leenci yeroo beela'uutti aadaa naanna'uutti, nama liqimsu barbaadee ni naanna'a. *1Phex 5:8.* Namoota foon uffatan wajjin wal'aansoo wal hin qabnu jedhe malee,seexanni nama foon uffatutti hin fayyadamu hin jenne. Akkuma Waaqayyo namatti fayyadamu seexannis namatti fayyadamee ijoollee Waaqayyoo lola. Ofirraa deebisuuf, injifachuuf meeshaa lolaa isa kan hafuuraa hidhachuun barbaachisaadha. Innis dubbii Waaqayoo fi humna hafuura Waaqayyooti.

Amaanu'eel Amoos, Eenii nama biyya Naayijeeriyaa keessatti dhalatee guddateedha.[8] Haalli namni kun keessatti guddate baay'ee nama gaddisiisa. Hojii jallinaa hafuura hamaadhaan shaakaluun yeroo dheeraaf diina ijoollee Waaqayyoo ta'uun badii garaa garaa geggeessaa tureera. Namni kun yeroo dhugaa ba'u namni hafuurri hamaan hin dandeenye namoota waldaa deeman miti; namoota cubbuurraa of eggataniidha malee, jedha. Nama Gooftaa gane hin tuqnu jedha. Isaan waan lusiifer ykn seexanni barbaadu ni hojjetu. Kiristaanoota jabaatan dadhabsiisuuf yaalii garaa garaa irratti geggeessina jedha. Hafuuronni dukkanaa jedha ,Amaanu'eel Amoos, karaa gurguddaa saddeetiin waldaa kiristaanaa(Amantoota) loluudhaan akka isaan duubatti deebi'an taasisu jedha.

1. Akka dhibee garaa garaatiin qoraman gochuudhaan

[8] Delivered from the powers of darkness, Emmanuel eni, p15

2. Maseenummaan rukutuudhaan
3. Waldaa keessatti akka rafan(slumber) gochuudhaan
4. Bitaa galchuudhaan(confusion)
5. Jireenya hiikaa hin qabne (ho'aa ykn qorraa kan hin taane ) akka jiraatan gochuudhaan
6. **Dubbii Waaqayyoo akka hin beekneef irratti hojjechudhaan**
7. Wayyaa garaa garaa(fashion) akka uffatanii fi jireenya fakkeessuu(emulation) akka jiraatan gochuu
8. Wal lolanii akka gargar qoodaman gochuu.

Yaada namootaa hatuun hojii seexanaati. Waldaa keessa utuu taa'anii iddoo biraa deemuun hatamuu guddaadha. Humni Waaqayyoo seexana dhayee yoo fannoo jalatti argamanii humna du'aa ka'uutiin jiraatan malee jijjiiramni hafuuraa hin argamu. Namni dubbii Waaqayyoo hin beekne seexanaan gowwoomfamee of-gowwomsuu irratti bobba'a. kunimmoo of balleessuudha.

Dubbiin Waaqayyoo nama keessa jiraannaan jireenya hafuuraa ho'aatu jiraatama. Kunimmoo seexana bitaa nama galchu bitaa galcha. Akkuma Amanu'eel Amoos keessa taa'ee seexannii tajaajiltoota Waaqayyoo baay'ee balleessuuf karoorfatee dhumarratti mootummaan Waaqayyoo nama kana injifate; atis yoo dubbii Gooftichaatiin jabaattee lolte namoota seexanni itti fayyadamu baay'ee dhaaltee hojjettoota mootummaa Waaqayyoo taasifta. Phaawuloos nama salphaa hin turre. Hojiin isaa amantoota dhugaa dubbii Waaqayyoof

jiraatan irratti duulaa fi ari'annaa banuun amantaa kiristaanaa dhaabsisuu fi dhabamsiisuu ture. Waaqayyo garuu ari'ataa obbolootaa fi diigaa waldaa; ijaartuu waldaa taasise. Wangeelli nama ari'achaa ture mo'atee argame.Wangeelli ni mo'a malee hin mo'amu.

Dubbiin Waaqayyoo jecha jiraachisuu fi uumuudha. *Far 119:89* irratti, ''Dubbiin kee bantiiwwan waaqaa keessatti jabaatee dhaabateera'',jedha. Kana jechuun, dubbiin isaa bara baraan samiirraa jira jechuutti ni hiikama. Namoota lafarra jiraataniin daangaa mootummaa Waaqayyoo bal'isa. Dubbiin Waaqayyo keenyaa bara baraan jabaatee ni jiraata. *Isa 40:8.*kana jechuun jabinni dubbichaa namoota dubbichaaf jiraatan gara addunyaa jireenya gammachuu qabuutti dabarsuuf akka gargaaru mul'isuufi.

Jabinni dubbii Waaqayyoo itti fayyadamuu isaatiin argama. **Namni osoo itti hin fayyadamin baatee deemu ba'aa malee aara galfii hin qabaatu.** *Far 33:6* irratti, dubbii isaatiin bantiiwwan waaqaa uumaman jedha. Barreessaan erga warra *Ibrootaa boqonnaa 11:3* irratti, Amantiidhaan biyyi lafaa(worlds) dubbii Waaqayyootiin akka uumaman ni hubanna jedha. Duriyyuu hoo Waaqayyo kanaan sana fi kana hojjete hoo akkamitti dhimma keenya hin hojjeturee? Ni hojjeta.

**Dubbiin Waaqayyoo**: Macaafni qulqulluun:

1. Yaada Waaqayyooti (The idea in the mind of God).
2. Jecha afaan isaa keessaa ba'eedha(Spoken Divine Word).

3. Akka Billaa qaramaadha (Sword)

Humni mootummaa Waaqayyoo lola kiristaanotaa fi seexana gidduutti ta'uudha malee waraana namaa fi nama gidduutti ta'u miti. Seexanni dubbii Waaqayyoo ukkaamsuuf laphee namaa hatuun jireenya hafuuraatti nama dadhabsiisuun, amalaa fi mala inni itti fayyadamuudha. Waaqayyo dubbii isaa humnaan kan mul'isu yoo isaa fi isaan jiraatan qofaadha.

Eebbi dubbii Waaqayyoo keessa jira. Mo'ichis dubbichuma keessa jira. Waaqayyo, amantootni dubbii isaa akka deeman(walking the Bible) barbaadan. Kana jechuun, dubbichaan jiraachuudha. Namni dubbii Waaqayyoo qabu yoo xinnaate kallattii sadiin cimaa deema. Kunis humna dubbicha keessa jiru mirkaneessuufi. Humna hafuuraa, humna qabeenyaa fi humna Sammuutiin(Spiritual,financial and Mind power) badhaadhuu ni danda'a.

Dubbii Waaqayyoo dubbisuun billaa hafuuraa qarachuudha. Macaafa qulqulluu namni qayyabate ni hubata. Namni hubatee ittiin socho'u, waaqaa fi lafa irratti ittiin badhaadha. Dubbicha jiraachuun dhiibbaa uumuudha. Dubbicha lallabuun injifannoo hafuuraan eebba gad-roobsuudha. Dubbichi akka hin banamneef haalonni garaa garaa sababaan irraa nama fageessu. Didanii yoo dubbicha qayyabatan, irra deddeebi'anii yoo itti yaadanii fi amanuudhaan yoo hojiitti jijjiiran malee humna Macaafa qulqulluu keessa jiru bira ga'uun rakkisaa ta'a. Akka maddoonni gara garaa ibsanitti addunyaa kanarraa kitaabni koppii baay'een yeroo yerootti maxxanfamee rabsamu Macaafa qulqulluudha. Garuu addunyaa kanarraa kitaabni namni muraasni dubbisuu Macaafa qulqulluudha jedhame. Nama baay'eetu bita garuu xinnootu dubbisa. Kun

daangaa seexanni kaa'uudha. Namni baay'een waan buddeen yeroo baay'isuuf dubbisuu jaalata. **Dubbiin Waaqayyoommoo buddeen jireenya bara baraa baay'isa.** Addunyaa geggeessummaa(leadership world) keessatti yeroo waa'ee mul'ata arguu dubbatan, namoonni gosti afur akka jiran beekaan tokko[9] dubbatu. Isaanis kunooti:

1. Gonkumayyuu mul'ata kan hin argine: **Naannooftuu**
2. Mul'ata kan argu garuu yoo namni biraa itti hafarse malee kan hin sochoone: **Hordoftuu**
3. Mul'ata arganii dhuunfaatti kan socho'an: **Nama hojii**
4. Mul'ata kan argu, namni biraa akka duukaa ka'uuf kan kakaasu: **Geggeessa**a

Yaada kana kaniin fayyadameef , namoonni heddu waldaa irraa waldaatti naanna'u. Nama ka'ee ayyaanaan mul'ate jedhame hunda bira dhaqanii ilaalu. Kun hunduu maaliif jennaan dinqiitu achitti ta'a jedhu. Kunis hojiin ala isaan godha. Dinqiin ta'uun hafee waan qaban achitti dhadha'atanii galu. Booddeemmoo sobduudha jedhu. Dinqiin lubbuu haaraadhaaf malee amanaadhaaf miti. Amanaan dinqii keessa jira. Innis humna du'aa ka'uu kiristoosi. Amantootni fannoo jalatti of eeganii humna du'aa ka'uutiin mo'u. Kana kan nu barsiisu dubbii Waaqayyooti. Lafa kamiyyuu dhaquun dura yoo dhaqanis immoo maalummaa isaa dubbii Gooftichaatiin madaaluun bilchina guddaadha.Namni dubbii Waaqayyootiin geggeeffamu Kiristosiin hordofa, hojiisaa beeka, namni

[9] Failing forward, John Maxwell, 2007

hojiisaa beekummoo warra naanna'an hojjechiisa. Wantin jechuu barbaade, namoota akka dubbii Waaqayyootti tajaajilan irraa ayyaana qooddachuun ni gorfama garuu warri maqaa dubbichaatiin nama huuqqisanii ofiif furdatan waan baay'ataniif dubbii Waaqayyootiin qoruun barbaachisaadha jechuu kooti.

Dogoggoraan sirrii miti jechuuf; jalqabarratti sirrummaa fi guddummaa Macaafa qulqulluu beekuun barbaachisaadha. Isa Sobuun ati sirriirra hin jirtu jechuuf jalqaba dhugaa beekuu barbaachisa. Amanaan kamiyyuu waldaa sadan tokkummaa Waaqayyootti amantuu fi kiristoos duwwaan itti ol ol jedhutti miseensa ta'uu qaba malee callisee waldaarraa gara waldaatti jooruu hin qabu. Osoo dhuunfaatti dubbii Waaqayyoo shaakalee innumtiyyuu iddoo deemu hundatti tajaajilaa deemuu ni danda'a.

Waanti guddaan namni ittiin rakkatu rakkoo ilaalchaati. Hammuma dubbii Waaqayyootiin guutamaa deemnu mul'anni nutti guutaa deema. Namoota biraa kakaasuuf ykn sochoosuuf hafuurri qulqulluun humna nuuf kenna. Nutis addunyaa hafuuraa kan mootummaa Waaqayyoo, Macaafa qulqulluun kan ittiin geggeeffamnu keessa waan jirruuf beekumsii fi amantiin baay'ee barbaachisaadha.

Dubbii Waaqayyoo halkanii fi guyyaa itti yaaduun amanuun dinqii Waaqayyoo namatti agarsiisa. Namni nan beeka nuun jedhu hunduu yaada mataa isaa nurratti hin facaasu. Humni dubbii Waaqayyoo akkamitti ibsama gaafa jennu gaafa rakkinaa fi qorumsa ittiin ooluu fi gaafa qannoo ittiin ulfeessuufi.

Asirratti waanti hubachuu qabnu, namni heddu yeroo rakkinaa duwwaa kiristaana, yeroo quufaa waan baay'eetti qabamuun yeroo dhabanii akka waan dubbiin Waaqayyoo hin barbaachifneetti yaadu. **Waaqayyo dabarseefii nama meeqatu dubbii Waaqayyootti darbe.** Hafuurri Waaqayyoo humnaan mul'isee nama meeqatu deebi'ee gane. Isiniyyuu hoo waa heddu beektu! Inni guddaan dadhabbii namaa funaanuu osoo hin taane of barbaaduudha. Nama dubbii Waaqayyoo keessa hin jirre, dubbichi isa keessa hin jiru. Inni yoo itti of seensisan ulfinaan namatti seena. Waantin jechaa jiru, seenessaa(historian) ta'uu duwwaa jechuu koo miti. Ittiin jiraachuu fi namni akka ittiin jiraatuuf barsiisuu jechuudha.

Dubbiin Waaqayyoo humna qaba gaafa jennu isa biyyi lafaa fi haalonni labsan osoo hin taane labsii Macaafa qulqulluu hojiirra oolchuudha. Isa hafuurri qulqulluun lallabuu fi ibsu ija jabinaan dorgomanii dorgomsiisuudha. Namni dubbii Waaqayyootiin ofii isaa wajjin dorgome waan isa quunnamu hunda ni injifata. Inni cimsee nama dhaaba. Isaan dhaabachuutti cimanii biyya lafaa fi seexanaan yoo xiiqii qaban malee humna isaa arguun hin danda'amu.

Gooftaan yeroo barsiisu, namni sanyii facaasu tokko sanyii facaasee ,sanyichi iddoo garaa garaatti bu'e jedha. *Mar 4:14.* Sanyiin karaa bukkeetti kufu sinbirrootaan nyaatama, inni dhagaa irratti bu'u coolagee goga, inni haramaa gidduutti bu'u ni hudhama, ija kennuu hin danda'u. Inni lafa gaarii irratti kufu ija gaarii godhatee dachaa soddoma,jaatama fi dhibba kenna. Yesuus yeroo hiiku, sanyiin dubbii Waaqayyooti, lafti inni irra faca'u laphee namaati jedhe. Karaa bukkeetti inni kufe seexanatu yeruma sana keessa isaanitii fudhata. Inni dhagaa irratti kufe warra gammachuudhaan dubbicha

fudhataniidha. Isaan yeroof malee hundee waan gad-hin fageeffatiniif sababii dubbichaatiif ari’atamnii fi gidiraan yommuu itti dhufu ni gufatu. Warri hudhaman immoo; warra hawwii biyya lafaa fi badhaadhummaa isaatiin harkifamanii hudhamaniidha.

Warri ija dachaa godhatan warra dubbicha dhaga’anii fudhataniidha. Namni Waaqayyoon jalqabee akka dubbii isaatti jiraate seexanaan mo’amu hin jiru. Rakkoon jabduun garuu Waaqayyoon jalqabanii yommuu gargaarsa biyya lafaatiin xummuruuf yaalan ni hudhamu. Sanyii Waaqayyoo hudhamanii waan gaarii liqimsuun hin jiru. Namni dubbii Waaqayyootiin jiraatu jireenya biyya lafaa liqimsuu hin danda’u. Hojiin jallaan biyya lafaa kanaa gad nu hin seenu.

Humni dubbii Waaqayyoo egaa, ija godhachuun, mormii seexanaa fi jallina biyya lafaa cabsanii darbanii guddachuun madaalama. Sanyiin hafuuraa laphee namaa irratti faca’ee jireenya namaaf ta’u dubbii Waaqayyooti. Sanyiin namoota hamootaa fi seexanaan faca’u badiisaaf nama qopheessa. Sanyiin lafa gaarii irratti biqile hundee gad-fageeffatee guddata. Yeroo lolaan dhufu hiddisaa waan gad-fagaateef buqqa’uu hin danda’u. Namni baay’een ayyaanaan dhaabamee dubbii Waaqayyoo irratti waan hin hidhaminiif buqqa’e. Namni baay’een ayyaanaan barbaadamee hawwii foonitiin harkifamee ayyaana dhabe. Dubbiin Waaqayyoo cancala hafuuraa hidhannii (Network) isaa samii jiruudha. Kanaaf, Yesuus anarraa adda baatanii (hundee fi dameen jechuudha) ija naqachuu hin dandeessan kan jedheef. *Yoh:15:1-3*tti. Dinqiinii fi humni waan biyya lafaarraa argannu duwwaa keessa jira miti. Yesuus wajjin amantiidhaan walitti hidhamuu keessa jira.

## Dubbiin Waaqayyoo nama biraa nama taasisa

Mogol-buusaa tokkotu dhuma irratti boo'ee dubbii Waaqayyoo kabaje. Barri isaa manoota jaatamaa(1960s) keessa ture. Nama dubbii Waaqayyoo barsiisuu fi namoota baay'ee gara mootummaa Waaqayyootti dachaasuun, akkasumas geggeessitoota baay'eef leenjii kennuun kan beekamu, bara itti Dr-Maayils Munroo(Myles Munroe) qorumsa guddaa daa'immummaatti dhiibe ture. Dr-Maayils Munroo bara 1954 tti biyya Bahamasitti dhalate. Maatiin isaanii ijoollee 11 kan qaban yommuu ta'u, inni 6[ffa] irratti dhalate. Abbaan isaa lallabaa wangeelaa warra cuuphaa(Baptist)turan. Maatii rakkina guddaa keessa turaniidha. Yeroo itti Doktoriin kun barachaa turetti,barsiisaa warra Iskotlaandii (Scotland) tokkotu barsiisa ture. Maqaan isaa Robinsan(Robinson) jedhama.

Barattoota keessaa adda baasee Doktor Maayilsiin ati kan hin barsiifamnee(Uneducatable) fi walakkaan sammuu kee jaldeessa(Half-brain monkey)[10] jechuun hamilee isaa gar-malee cabse. Akkuma kana dhaga'een Doktor Maayils baay'ee gadduun mogolee buuse. Ni rifate. Ani jaldeessamoo? jechuun gar-malee of jibbuun isaa hin hafne. Dhumarratti, haadha isaa bira dhaqee waan barsiisaan isaa ittiin jedhe hunda itti hime. Sana booda haati isaa Gooftaa beeku waan turaniif, Macaafa qulqulluu kennaniifi dubbisi jedhaniin. Macaafni kun jaldeessa ta'uu kee fi nama ta'uu kee adda baasee waan sitti agarsiisuuf isa barsiisaan kee jedhe dhiisiiti kana dubbisi jedhaniin. Dubbii Waaqayyoo wangeela arfan dubbisee sammuutti qabachuu jalqabe. Wangeela arfan

[10] https://youtu.be/HQ_eKcKAu3I

duwwaa miti guutummaa Macaafa qulqulluun dubbisuun qaba jechuun hunda isaa Seera uumamaatii hanga Mul'ata Yohaannisitti dubbise. Sana booddee, nama akka fakkaattii Waaqayyootti uumame malee ofiisaa jaldeessa ta'ee hin argine. Gara abdiitti deebi'e. Gaaffii isa keessa ture hundumaaf deebiisaa dubbii Waaqayyoo keessaa argachaa dhufe.

Gaaf tokko jedhe, Doktor maayils, dirree irratti gad-ba'een gara samii ilaaluun ''yoo jiraatte waa naan jedhi'' natti dubbadhu jechuun Waaqayyoon gaafate. Waanti tokkollee hin turre. Dhumarratti, keessa koottin sagaleen dhaga'e jedha Doktor Maayils. Sagalichis natti amani kan jedhu ture. Jiraachuu kee nan amana jedheen deebiseef jedha. ''Jiraachuu koo seexaniyyuu ni amana'' naan jedhe jedha. Dhumarratti, ''dubbii koo amani'' naan jedhe jedha. Waaqayyo deebisee , Ani na tuqi hin jenne, na dhaga'i hin jenne , na argi hin jenne. Ani kanin jedhe **''Dubbii koo amanin''** jedhe. Ergasii Doktor Maayils, dubbii Waaqayyoo dubbifachuun cimaa dhufe.

Osuma kanaan jiruu, gara mana barumsaatti deebi'ee barnoota isaa itti fufe. Qabxiin(grade) isaa duraan F irra kan ture ji'a sadii gidduutti gara B tti gad-buuse. Ji'a ja'a gidduutti A tti gad fide. Barnoota isaatti humni dubbii Waaqayyoo keessa jiru ni milkeesse. Waggaa afur keessatti Digirii jalqabaa sadii, ji'a 18 keessatti Digrii lammaffa(masters) lama, Akkasumas Digrii sadaffaa(P.H.D) Yunivarsiitii shanirraa fudhatee jira. Kana hundaaf humna kan ta'eef dubbii Waaqayyooti. Dhumarratti, kitaabota hedduu barreessuun ergaa gurguddaa fi beekumsa namootaaf qoodeera. Kitaabota jaatama(60)ol barreessuun beekama.

Guyyoota keessaa gaaf tokko biyya Ingiliziitti leenjii seminarii kennaa osoo jiruu barsiisaa dur jaldeessa isaan jedhe wajjiniin wal argan. Barsiisichis kitaaba inni barreessen akka jijjiirame erga itti himee booddee, biyya dhaloota Doktor maayils Monroo barsiisaa akka ture itti hime. Booddee barsiisaan sun dhiifama jedheen. Dhiifama maalii? Jechuun deebisaaf Dr Maayils. ‘’Yeroo tokko si arrabseen ture dhiifama naaf godhi’’ jedheen.

Kitaaba kana kan barreesse jaldeessicha jedheen. Sana booddee, walitti marmanii bo’uu jalqaban. Waaqayyo nama dubbii isaa dubbisu hojii addummaa qabuun mul’isa. Namichi osoo hin beekin mogolee nama ol-adeemuu cabse dhumarratti boo’ee fudhatee isa simate. Dr Maayils yeroo of-baafachuuf jedhu akkas jedhe,’’ Duwwaa ta’aa du’aa malee waan fudhattan osoo hin kennin hin du’inaa’’ jedhee barsiisuun boqote. Haala isa boochise, jijjiiramee argee boo’e. Yeroo rakkinaa bo’icha gaddaa, yeroo guddinaa bo’icha gammachuu bo’e. Dubbiin Waaqayyoo humna nama guddisu qaba. Addunyaa kana irraa namni dubbii Waaqayyootti of-kennee kaasare(deege) hin jiru. **Dubbiin Waaqayyoo lafarratti nama jijjiiree waaqarra bara baraan nama jiraachisa.** Namni dubbii Waaqayyoo raawwatu Waaqayyoon wajjin hojjechuu bara. Karoora Waaqayyoo keessa gala. Kufaatiin waldaa kiristaanaa inni guddaan qo’annaa Macaafa qulqulluutti xiyyeeffannoo kennuu dadhabuudha. Kun bara durii irraa kaasee rakkoo guddaadha.

Dr Maayils Munro nama dubbii Waaqayyootiin addunyaa kana raaseedha. Yeroo waa’ee dubbii Waaqayyoo barsiisu akkas jedha ture, ‘’ Isin yeroo meeshaa elektrooniksii bittan hujeeka(Manual) isaa dursitanii fudhattu’’. kunis akkaataa itti

fayyadama isaa nu barsiisa. Hujeeka isaa malee yoo itti fayyadaman fayidaa  tokkollee namaaf hin kennu. Innis yoo dubbisan malee hubachuun hin danda'amu. Kiristaanni dubbii Waaqayyoo hin dubbifanne itti fayyadama mootummaa Waaqayyoo beekuu bira ga'uu hin danda'u jechuun barsiisa.

Jechoota gaggadhee namoonni ittiin si arrabsaniif iddoo kennuu dhiisiitii gara Macaafa qulqulluu barachuutti deebi'i. Eenyummaa kee isa sirrii argattaatii. Waa'ee koo namni maal jedha? jennee yaadda'uurra sagaleen Waaqayyoo maal naan jedha jennee of irratti hojjechuun kutannoon jijjiiramaaf ka'uutu nurraa eegama. Waaqayyo guddaadha. Egaa, nama macaafni qulqulluun hin gargaarre homtuu gargaaruu fi jijjiiruu waan hin dandeenyeef gara dubbii Waaqayyootti haa deebinu.

**Jabummaa Macaafa qulqulluu keessaa argamu.**

*HoE 18:24-26,* yommuu dubbifannu seenaa nama dubbiin Waaqayyoo jabaa godhe tokkoo argina. Innis Apholos jedhama. Namni kun dhalootaan Yihudiidha. Kan inni dhalate Iskindiriyaatti. Afrikaa biyya Gibxiitti dhalatee guddate. Achii ka'ee gara mandara Efesoon dhaqe. Achittis dubbii Waaqayyoo waan hubate dubbachuutti ka'e. Namni kun utuu lallabuu hin jalqabin ofiif dhoksaa gad fagoo dubbii gooftichaa keessa jiru  qayyabachuutti ka'e. Apholoos kun yeroo dheeraa fudhatee Macaafa nama dubbisaa ture fakkaata. Biyya Gibxiitii ka'ee gara Efesoon dhaqee Aqiilaa fi phirisqilaa wajjin hojii wangeelaa hojjechaa ture. kan baay'ee nama dhibu dubbachuu isa dhaga'anii ofitti isa fudhatan jedha. Lallabuu isaa arganii ofitti qaban.

Kan nama gaddisiisu bara keenya kana nama Macaafa qulqulluu barsiisu namoonni baay'een yommuu argan maqaa balleessuu fi ofirraa dhiibuu isaaniiti. Kana duwwaa miti; caalchisanii karaa Waaqayyoo isa hubachiisan. Nama karaa Waaqayyoo beekutu nama hubachiisa. Nama gatii Waaqayyo namaaf qabu beekutu iddoo namaaf kenna. Caalchisanii isa hubachiisan jechuun ittuma fufanii gargaaran jechuudha. Galanni Waaqayyoof haa ta'u. Namni kun nama dubbatee amansiisuu danda'uu fi beekumsa caaffataatiin guutamee tureedha.

Namoonni tokko tokko nuti biyya tokko naannoo tokko jechuun walitti siqanii ilaalcha gandummaatiin wal ijaaranii wal balleessu. Apholos, Aqiilaa fi phirisqilaa yommuu argatu garuu lagummaa fi sanyummaan hin turre. Inni Iskindiriyaadhaa deemee isaanimmoo jiraattota magaalaa Efesoon turan.  Maqaadhuma Gooftaatiin wal simatan. Namni kun cuuphaa Yohaannis qofa malee hafuura qulqulluun hin guutamne ture. Garuu waa'ee Yesuus hafuura gubaadhaan, kana jechuun hinaaffaa guddaadhaan lallabaa barsiisaa turuun isaa ragaa Macaafni qulqulluun nuuf balbaloomsuudha. Aphoolos gara biyya Akkayyaatti(Qorontos) yeroo ce'uuf turetti amantootni caaffataan kadhataniif, jedha dubbiin Waaqayyo jiraataa. Amantootni jechi jedhu kun kiristaanota biyya Efesoon jiran kan mul'isuudha. Caaffataan kadhataniif jechuun akka dubbii Waaqayyootti kadhataniif jechuudha. Nama caaffataan guutame waan ta'eef  yaada Waaqayyoo isa ta'e, akka Macaafa qulqulluutti kadhataniif. Erga achii ga'ee amantootaaf gargarsa ta'e. *HoE 18:27.*

Namni tokko wajjira tokkotti yommuu qacaramu bu'aa ykn fayidaa duraan turerra dhaabbata sanaaf yoo hin dabalu ta'e

kasaaraa guddaadha. Apholoos warra qorontoosiif gargaarsa guddaa ta'e malee hin qaanessine. Caalmaatti abbaa manaa fi haadha manaa kan ta'an; Aqiilaa fi pirisqilaan namni gargaarame kun waldaa Waaqayyootiifis gargaarsa guddaa ta'eera. Utuu dubbii Waaqayyootiin hin cimne ta'ee; waldaarraa gargaarsa barbaada malee fayidaa isaanii hin dabalu ture. Afaan bara keenyaatiin meeqa naaf kanfalta jedhanii socho'uu jechuudha.

Waaqayyo warra isaaf of kennaniin hojjeta. Macaafni qulqulluun kan dogoggora isaanii hin dubbanne keessaa Yoseef fi Apholoos isaan tokko. Bu'aa wajjiraa keessaa tajaajilaanii ta'u, bu'aa waldaa tajaajilanii ta'uu, bu'aa biyya ofii ta'uun waamicha mootummaa ifaati. Siifan hojjedha jechuun Kasaaraaf nama saaxiluun akeeka dubbii Waaqayyoo irraa kaatanii nama balleessuudha. Bu'aa buusuuf waamamne. Garaa garummaa fi wal diddaa qomoo gidduutti mul'atu baay'ee argina. Waldaadhuma keessa namoonni tajaajilanii fi hojjetan garee fi lagaan wal qooduu irraa kan ka'e; qomoo isaanii birattillee iddoo dhabuudhaan rakkina dabarsu. Kun warra dhugaa tajaajilaniif qorumsa guddaadha. Namoonni lammummaa Waaqa irraatiin hin booji'amin ilaalcha qomoo keessa waan jiraataniif; darbanii laga ce'anii saba ol-aantummaa isaanirratti qabaachaa tureef dhiifama godhanii wangeela ceessisuu hin danda'an. Apholos nuuf fakkeenya guddaadha. Ardii qaxxaamuree wangeela labse.

Yeroo namoonni mana keessaa wal qoccolan inni alaa nama tuffata. Namoonni waldaa ergama tokko qabdu keessa tajaajilan yommuu walirratti ka'an seexanni xaxaasaa baay'ifata. Inni nama jibbus araarsaa fakkaatee dhufee gola namaa baruun, haleellaaf karaa ilaallata. Kana waan ta'eef;

namoonni ilaalcha sanyummaa fi gandummaa keessaa ba'uu qabu.

Waldaa warra….jechuun barbaachisaa miti. Waldaa warra naannoo akkasii jechuun rakkina guddaadha. Waldaan afaan hundumaan wangeela lallabdi malee naannoodhaan nama filtee hin simattu. Aphoolos akkas hin goone. Waldaa abaluu jechuun har'a baramaa(normal) ta'eera. Waldaan kan tajaajilaa cimaa tokkoo miti. Kan kiristoosi. Yesuus waldaatti hin waamamu taanan rakkoo guddaatu dhufa. Waldaan maqaa fi iddoo isheetiin adda ba'uu qabdi. Yookinimmoo waldaa abalu keessatti Soortuu ykn Hojjeta Wangeelaa, raajii ta'ee tajaajilu jedhamuu qaba malee waldaa abaluu jedhanii waamuun(fudhachuun) balaa guddaa qaba.Namni waldaa koo jedhu yoo jiraate Yesuusiif deebisuu qaba.

**Karaa Mootummaa Waaqaayyoo Agarsiisuu**

Yeroo tokko lallabaan beekamaan biyya Ameerikaa, Bilii Giraham, sagantaa waldaa tokkoo irratti affeeramuun tajaajiluuf gara kutaa baadiyyaa tokkootti imalan. Iddoo itti affeeraman sana erga ga'anii booda hamma sagantaan waldaa sanaa ga'utti mana poostaa dhaqanii deebi'uuf, mana poostaa magaalaa sana keessa jiru barbaaduuf naanna'uutti ka'an. Haa ta'uyyuu malee, manni poostichaa salphatti kan argamu hin turre. Utuu mana poostaa barbaaduuf karaa irra deemaa jiranii mucaa umuriin isaa waggaa saddeetii kophaa isaa utuu taphatuu arganii ofitti waamuun. Akkas jedhanii haasaa jalqaban. Maqaan kee enyu jedhama ? mucichis deebisee, '' Yohaannisin (john) jedhama'' jedheen. Dr Bilii graham deebisanii mucichaan, ''John maaloo manni poostaa na jalaa

badee baay'een rakkachaa jiraa mee yoo beekte natti himi jechuun gaafatan.

Mucichi, gara mana poostaa sanaatti harka qabee kallatti isaa milikkitaan itti agarsiisuun gargaare. Biilii Grahaamis gargaarsa isaaf mucicha erga galateeffatanii booda; galgala har'aa waldaa Cuuphaa wangeelaa (Gospel Baptist church) sagantaan waan jiruuf namoonni akkamitti mootummaa Waaqayyootti akka galan waanan barsiisuuf yoo dandeesse maatii kee wajjin koottuutii hirmaadhu jedhanii itti himan. Mucichi garuu fedhii akka hin qabne mataa isaa raasuun deebii kenneef. Akkas jedhee deebii kenneef, ''waanan dhufullee natti hin fakkaatu''. Dhumarratti, Dr Biilii Graham maaliif akka saganticha irratti argamuu hin dandeenye gaafatan. Mucichi deebisee ''Ati namni mana poostaa hin beekne akkamitti mootummaa waaqa irra natti agarsiisuu dandeessa? Jechuun waan ittiin taphaachaa ture fudhatee fiigee iddoo sana gad dhiisuun deeme[11].

Mucaan kun wallaalummaa ykn daa'imummaa odeeffannoo waa'ee mootummaa waaqaatiif qabu irraan kan ka'e affeerraa kabajaa kana tuffatee fiige. Mucaan sun utuu gara mana sirbaatti affeerameera ta'ee hin didu ta'a. Gara jireenya bara baraatti affeeramee garuu dhaquu hin dandeenye. Akka mucaan kun godhe, iddoo inni beeku nama wallaalee argee,akkamitti iddoon ani hin beekne beekuu danda'aa? jechuun tuffate. Hagamiyyuu yoo odeeffannoo biyya lafaa nama waa'ee Waaqayyoo barsisu caalaa beekne, dubbii Waaqayyoo qo'annee ittii amanuun ykn nama dubbii Waaqayyoo barsiisu irraa dhageenyu malee mootummaa

[11] Barruu beetel lakk 5, 2008

Waaqayyoo barree lammii isaa ta'uu hin dandeenyu. Mootummaan Waaqayyoo mootummaa dhuma hin qabneedha. Yoo Waaqayyo nama gargaare malee salphaatti hin hubatamu.

Mucaan affeeraa barumsa hafuuraa kana tuffatee deemuun isaa tarii carraa guddaa Waaqayyo isaaf qabu of jala dabarseera ta'a. Daa'ima haa ta'uyyuu malee Waaqayyo isa waamee ture. Tarii mucaan kun akkuma affeerraa kana didee deemeen seexanaan miidhameera ta'a. Maaltu beeka. Nutis har'a nama dubbii Waaqayyoo barsiisumoo nama raaju caalaatti barbaadna? Kun lachuu akka dubbii Waaqayyootti ta'uu qaba. kamirraa fiignee kamitti fiigaa jirraa?

Jechuu kanan barbaade, ijoollummaa hafuuraa namootni qaban Kottu sin barsiisaa. Kottu barnootatu jiraa. Koottu dubbii Waaqayyoo qayyabannaa namoota waliin jedhan dhaga'uun dhiphaa ta'eera. Dubbiin Waaqayyoo gara hojii itti gaafatamummaa guddaa qabutti waan nama geessuuf; namoonni baay'een kanaaf gatii baasanii seenaa hojjechuurra; waanuma hojjetame qofa dhaalanii jiraachuu barbaadu. Namoonni raajii dhaga'uuf fiigan baay'een namoota tajaajiluuf utuu hin ta'in tajaajilamuun waan barbaadan fudhatanii ani mucaa mootiiti jechuun hojiirraa fagaachaa dhibaa'ummaa shaakalaa warra biyya mancaasaniidha. Raajiin itti gaafatamummaatti nama hin geessine raajii utuu hin taane badiidha. Hafuurri Waaqayyoo kaka'umsa keessaa namaaf kenna. Dubbiin Waaqayyoommoo ifa keessaa fi kallattii jireenyaa namaaf kenna.

Ani gara mana itti dubbiin Waaqayyoo lallabamuuttin fiiga. Dubbii isa bilchaataa fi iddoo jireenyi itti lallabamu malee;

iddoo itti namoonni mana bunaa taa’aa oolaanii dhufanii itti mammaakan miti. Har’a nama dubbii gad fagoo barbaadu isa akka cooma kartileejii keessa jiruu argachuun rakkisaa ta’aa dhufeera. Waggaa saddeet dura waldaa tokkotti akkan wangeela barsiisuuf na affeeranii turan. Waanan irratti lallabu dursanii natti himan. Fedha isaaniifi waldaa natti himatan. Baay’ee na ajaa’ibee ture. Har’a garuu yeroon qorannoo garaa garaa geggeessetti rakkoo isaaniin bira ga’e. Bara dhumaatti namoonni waan gurra isaaniitti tolu duwwaa dhaga’uu akka barbaadan nan hubadhe.

Ijoollummaan hafuuraa dubbii Waaqayyoo barachuu irraa baqachuun beekama. Dubbiin Waaqayyoo itti baqatama malee irraa hin baqatamu. Namoonni dubbii Waaqayyoo baqachuu jalqaban lapheen isaanii maqaa dinqiitiin erga hatamee booddee rakkoo garaa garaatiif saaxilamu. Kan akka dubbii Waaqayyoo jireenya ijaaruu fi nama guddaa nama godhu hin jiru. Namni dubbii Waaqayyoo dubbisuun hojiitti geeddaru; nama hojii fi nama dhugaa ta’a.

**Fayidaa Macaafa Qulqulluu qayyabachuun argamsiisu**

Dubbiin caafame ergaa jiraataadha. Yeroo Macaafa qulqulluu dubbifannu, hubachuuf gargaarsa Waaqayyoon yommuu gaafannu, gara jireenya amansiisaatti imala jalqabaa jirra. Caalaatti Yesuusiin beekuu ni barbaaddaa? Dubbii isaa keessa jiraachuutu sirraa eegama. Kaayyoon guddaan dubbii Waaqayyoo qo’achuun yookin qayyabachuun barbaachiseef; Yesuusiin beekuufi. Waa’ee Yesuus beekuu miti. Yesuusiin beekuudha. Waa’ee Yesuus eessaayyuu ni dhageenya garuu hasaasa jaalalaa yoo dhuunfaatti itti siqne malee, isa inni karaa hafuura isaa laphee keenyatti hasaasuu shaakaluu hin

dandeenyu. Caaffanni Macaafa qulqulluu keessa jiru hunduu Yesuusiin namatti agarsiisa. Garaa garummaan caaffataa fi dubbii jiraataa; caaffata nuti dubbifnu hafuurri qulqulluun yommuu laphee keenyarratti katabu dubbii jiraataa jedhama. Caaffanni laphee keenya irratti caafamu yoomiyyuu hin haqamu.

Caaffata yommuu beekaa deemnu dubbii jiraataa keessa keenyatti shaakalaa deemna. Yeroo hundumaa caaffata keessa Yesuusiin barbaadaa isa fakkaachuuf tokkummaa isa wajjin uumuuf yoo qayyabanne malee bitaa galuutu jira.

Dubbiin Waaqayyoo akkas jedha. "Waaqayyo garuu akka loltuu jabaa fi sodaachisaatti anaa wajjin waan jiruuf, warri na ari'atan ni kufu malee, ana hin mo'an; wanti isaan yaadan isaaniif ta'uu waan dideef in yeella'u, salphinni isaaniis raawwatee hin irraanfatamu". *Er. 20:11*. Kunis kan ta'u yoo isa wajjin taanee dubbiisaaf jiraanneedha. Jiraataadha waan ta'eef. Caaffata qoruuf utuu hin ta'in qo'annee akka of-barbaannuuf eegamna. Akkaa fuulli marsaariitii ''Nan amana''(I believe) jedhamu baasetti, Macaafa qulqulluu dubbisuun bu'aa gurguddaa kudhan qaba jedha.

1. **Bu'uura Dhugaati**

Waanti nuti arginu sobaa fi dhugummaa isaa kan nuti ittiin adda baafachuu dandeenyu Macaafa qulqulluu bira qabnee sakkatta'uu duwwaani. *Yoh 17:17* irratti, dubbiin kee dhugaadha jedha. Yoo dhugaa dubbii Waaqayyoo qabaanne

malee sobaan mormuu hin dandeenyu. Dubbiin Waaqayyoo *1Qor 15:33* irratti; hin gowwoominaa! ‘’hiriyyaan gadheen amala gaarii mancaasa’’ jedha. Yaada keessan qajeelfadhaa! Cubbuutti qabamtanii hin jiraatinaa! Isin keessaa kaan Waaqayyoon wallaalaniiru, jedha. Hiriyaa gadhee jechuun nama beekumsi sobaa kan dhugaa irratti hin hundoofne liqimse jechuudha. Gadhee ta’uunsaayyu kan ittiin beekame dhugaatu biratti argamee adda baase jechuudha. Dubbiin Waaqayyoo hundee dhugaa waan ta’eef sobni nama mancaasu dafee saaxilama.

## 2. **Laphee namaaf eega**

Garaan namaa waan hundumaa irra jallaa dha, namnis isa qajeelchuu hin danda'u; egaa eenyutu isa beekuu danda'a ree? *Erm17:9-11* tti. Ani Waaqayyo garaa namaa fi yaada namaa isa dhokataa qoree nan ilaala; nama hundumaafis akka akeeka isaatii fi akka ija hojii isaatitti nan kennaaf" jedhe. Namni jal'inaan badhaadhummaa walitti qabatu, akka gogorrii hanqaaquu ammattee hin yaasin haftuu ti; qabeenyi sun walakkaa bara jireenya namichaa keessa isa dhiisee in dhuma, namichis gara dhumaatti akka nama gowwaa harka qullaa in hafa.

Dubbii Waaqayyoo dubbisuun, lapheen namaa akka eegamuu fi kaayyoo Waaqayyoo keessa namaaf galee jireenya waaqni barbaadu akka jiraatan nama taasisa. *Fak 4:23* irratti, waanti

jireenyaaf barbaachisu yaada garaa keessaa waan ba'uuf, yaada kee ba'eessa godhii eeggadhu, jedha. Dubbii Waaqayyootiin yoo eeggatan malee tikseen yaada garaa namaaf eegu hin jiraatu. Waanti nama balleessu dursa keessa namaa to'achuu barbaada. Kanaaf eggadhu jedha.

### 3. Bu'aa Waaqarraa argamsiisa

Dubbiinsaa utuu waa hin hojjetin ,akeekasaa utuu hin raawwatin gara isaatti akka hin deebine dubbateera. Bokkaaniifi cabbiin waaqa keessaa gad roobanii lafa ni jiisu. Lafichi biqila biqilchee, sanyii isa facaasuuf,buddeenas isa nyaatuuf akka kennu ni godha malee akkasumaan ol hin deebi'u. *Isa 55:10.* Akkasumas, dubbiin afaan koo keessaa ba'u, wanta ani fedhe hojjetee, wanta ani itti erges ni raawwata malee harka duwwaa gara kootti hin deebi'u. Bokkaan roobee waa biqilchuuf lafti akkuma barbaachisu, dubbiin Waaqayyoo waa akka hojjetuufis lapheen ni barbaachisa. Lapheen namaa iddoo qotisaa Waaqayyo sanyii irra facaafatuudha. Macaafa qulqulluu dubbisuun yeroo ofii dabarsuun, yeroo ofii qisaasessuu miti. Yeroo ofii dubbii Waaqayyoof kennuun ulfinaaf of qopheessuudha.

Yeroo qo'annu nutti dhaga'amuu dhiisuu danda'a. Garuu, akkaataan haasaa keenyaa, ilaalcha keenyaa jijjiiramaa deemuun waan waaqayyo jaallatu wajjin walii galuu eegalla.

*luq 8:15* irratti, sanyichi dubbii Waaqayyooti jedha. Namni dubbii waaqayyoo dhaga'ee hojiirra oolchuu rakkina hundumaa obsaa ija godhata. Kunimmoo dubbichi akeeka Waaqayyoo yeroo isaatti akka raawwatu taasisa.

### 4. Jireenya karaa Waaqayyoorra deemu oomisha

*Far 119:1* irratti, warri balleeessaa malee deddeebi'an ,warri akka seera Waaqayyootti jiraatan haa gammadan, jedha. Karaan jireenyi keenya eessatti deemaa akka jiru nutti agarsiisu dubbii Waaqayyoo qofa. *Fak 16:25* irratti, dubbiin Waaqayyoo akkas jedha, karaan qajeelaa namatti fakkaatu jira, dhumni isaa garuu karaa du'aati, jedha. Dubbii kanaaf deebii kan ta'u , *Far 119:105,* akkas jedha, dubbiin kee milla kootiif ibsaadha, daandii koo irrattis ni ifa, jedha. Yaada biyya lafaatiin beekumsa sobaatiin karaan qajeelaa fakkaatu hundi dhumnisaa du'a. Karaan dubbii Waaqayyootiin hoogganamu jireenya malee du'a hin qabu. Jireenyi Yesuusiin hoogganamu, ija isaatiin bu'aa inni argamsiisuun beekama. Namoonni jireenya dhugaaf addaa ba'anii kan jiraachuu danda'an yoo dubbiin Waaqayyoo ibsaa ta'eef qofaadha.

### 5. Laphee haarome namaaf argamsiisa

Dubbii Waaqayyoo qabaachuun haala rakkisaa keessa jajjabinaan akka darban nama taasisa. *Roomaa 15:4* irratti, nuyi obsaa fi jajjabina caaffanni qulqullaa'oon nuuf kennaniin abdii akka argannutti, waanti caaffata qulqullaa'oo keessatti caafaman hundinuu nu barsiisuuf caafaman, jedha. Haareffama dubbiin Waaqayyoo nuuf kennuun jajjabina argannee iddoo kufnee ni kaana, iddoo itti laafnetti ni jabaanna, iddoo itti salphannetti ni kabajamna.

### 6. Nyaata namaaf ta'a

Qaama keenyaaf nyaanni nu barbaachisa. Dhugaatiin nu barbaachisa. Akkasumas dubbiin Waaqayyoo nu barbaachisa. Yesuus namni nyaata duwwaan hin jiraatu dubbii afaan Waaqayyoo keessaa ba'uun malee jedhee dubbate. *Mat 4:4*,

akkuma Yesuus ifatti lafa kaa'e, dubbiin Waaqayyoo nyaata (Nourishment) hafuuraati. *Yoh 4:32* irratti, Gooftaan bartoota isaatiin, ''Nyaata isin hin beekne kanan nyaadhun qaba''jedheen. *Yoh 6:35* irrattimmoo, ''Ana buddeenni'' jedheen.

**7. Dhoksaa mul'isa**

Dubbiin Waaqayyoo dhoksaa gurguddaa namatti beeksisuun qabeenya fagoo jiru namatti dhiyeessa. *Qol 1:26* irratti, dubbiin kun bara durii durii jalqabee dhaloota turan duraa dhokatee ture,amma garuu warra Waaqayyoof qulqullaa'anitti mul'ateera, jedha. Dubbiin kan itti mul'ate nama hunda miti. *Yoh 15:3.* Nama hundatu fudhata waan hin taaneef. Dubbichi kan mul'ate namoota Waaqayyo dubbichumaan qulqulleessee qulqulloota isaan taasiseedha malee nama miseensummaa waldaa qabu hunda miti. Waaqayyo dhaloota akkasii baay'ifachuu barbaada. Warra isa simatan dhoksaa warri isaan morman bira ga'uu hin dandeenye itti mul'isee waaqaa fi lafarratti eebbisa. Waaqayyo waaqa dhoksaa mul'isuudha.

*1phex 1:22* irratti , isin dhugaadhaaf abboomamuu keessaniin jireenya keessan qulleeffattanii, obboloota garaa qulqulluudhaan jaalachuu bira geessanittu; ammas jaalala ho'aa isa garaa keessaa dhufuun wal jaaladhaa, jedha. Namoonni kan qullaa'an dhugaa dubbichi dhugaa-ba'uufiif yommuu aboomamaniidha. Innis Yesuus Kiristoosi.

**8. Nama qulleessa**

Dubbiin Waaqayyoo yaada qalbii namaa qulleessee akka hafuura Waaqayyootiif mijatanitti nama hojjeta. Waldaan kiristaanaa Waaqayyo biratti fudhatamtuu akka taatutti ,

kiristoos karaa dubbii isaatii bishaaniin dhiquudhaan ishee ni qulleessa. *Efes 5:26, Yoh 15:3.* Waaqayyo biratti fudhatamuuf dubbii isaa jiraachuun dirqama. Dubbichi miiccituu gaariidha. Namni kan qullaa'u jijjiirama biyya lafaaf hin mijanne jiraachuu kan danda'u yoo dubbichaan miiccamanii fudhatama argatan duwwaadha. Waaqayyo nama kamiyyuu kiristoosiin malee hin fudhatu yookin simatu. Kiristoosimmoo nama dubbii isaaf iddoo hin qabne hin fudhatu. Dubbichi ajaja waaqaa dubbifachuudha malee miiraan utaaluu miti. Iddoo dubbichi humnaan itti lallabamutti, ayyaanni Gooftichaa waan xuraa'aa hunda balleessuu jalqaba. Waldaan kiristaanaa yeroo yerootti dubbii Waaqayyootiin yoo saba qarte malee kufaatiin fagoo miti. Dubbiin Waaqayyoo gootota heddu kaasa. Hojjettotta amanamoo oomisha.

### 9. Walabummaa argamsiisa

*Yoh 8:31-32* irratti, dhugaa ni beektu, dhugichis birmaduu isin baasa, jedha. Dubbiin Waaqayyoo akka nama jaalannuuf, Waaqayyotti of-kenninuuf, akka jireenya keenyatti gammannuuf nu gargaara. Kiristoos birmaduu kan nu baaseef walabummaatti akka jiraannnufi. *Gal 5:1.* Namni dubbii Waaqayyoo ibsaa jireenya isaa godhate, garbummaaf hin mijatu. Namni birmadummaa hin arganne garbummaa seexanaa jala jira.

### 10. Dhugaa yeroon irra hin darbineef nama qopheessa

Biyya lafaa kana irratti namoonni baay'een yeroo isaanii waanuma darbuuf aarsaa godhu. Ni hojjetu, ni barreessu, waa baay'ee dalagu. Kun hunduu itti dabalama ykn irraa hir'ata. Dubbiin Waaqayyoo garuu haalaa fi baroota hundumaa

dabarsee ofiif jiraata. Akka kan biyya lafaa dubbiin Waaqayyoo yoomiyyuu irraa hin darbu. *Far 119:89* irratti, dubbiin kee yaa Waaqayyo bantiiwwan waaqaa keessa jabaatee dhaabateera, jedha.

Mootummoonni biyya lafaa kanaa seera garaa garaatiin bulu. Waaqayyo garuu addunyaa kanaa fi samii kan ittiin bulchu Macaafa qulqulluu tokkichaani. Waaqayyo waaqa amanamuun ta'uufiidha. Waaqayyo barreessaa dubbii isaa hin jijjiirreedha. Dhugaa inni karaa dubbii isaa barreessee mul'ise har'a, bor , bara dhufu, jaarraa dhufuu fi hamma bara baraatti amanachuu qabna. Dubbichi kan hin raafamne, kan hin jijjiiramnee fi kan yeroon irra hin darbineedha.

*1Phex 1:23* irratti akkas jedha, Isin sanyii baduttii utuu hin ta'in, sanyii hin badnettii sagalee Waaqayyoo isa jiraataa fi isa akka jirutti hafuun, haaraa taatanii dhalattaniittu. Dubbiin waaqayyoo sanyii badu miti. Waaqayyo bara jijjiira malee dubbiisaa hin jijjiiru. Dubbiin waaqayyoo akka jirutti hafa malee hin jijjiiramu. Hunduu yeroo geeddaramu dubbiin Waaqayyoo bara baraan sanuma.

**Dukkanni hafe hin jiru**

Sagaleen Waaqayyoo , inni dukkana wajjin waliin morme dukkannis isa hin mo'anne jedha. Yesuus gaafa dhufu dukkana limixiitu addunyaa kanarra ture. Gaafa inni du'aa ka'ee samiitti ol-ba'e ifa dinqiitu beekamtii argachaa dhufe. Yesuus angafa dukkanaa dha'ee ifaan mo'ate. Dukkanni hafe har'a essa jira? Nama hin amanne keessa jira. Isin dukkana limixii keessa turtan. Amma garuu iftaniittu akka ijoollee ifaatti jiraadha. *Efe 5:8.* Amma isin ifa keessa jirtu akka

ijoollee Waaqayyootti deddeebi'aa, jedha. Hojii jallinaa waliin hidhata hin qabaatinaa. Saaxilaa jedha. Dukkannii fi gaaddisni ifarratti aboo qabu gonkumayyuu hin jiru. Mana dukkanaa'aa keessa yeroo seentanii ibsaa ibsitan dukkanichi filannoo tokko malee bada. Laphee itti dubbiin Waaqayyoo ife keessaa dukkanni fi hojiin biyya lafaa ni bada. Dubbiin Waaqayyoo si keessa jiraannaan dukkanni si keessatti hafu hin jiraatu. *Yoh 1:5* irratti , Waaqayyo ifa, isa keessa dukkanni hin jiru, jedha.

Ergamaa Wangeelaa A.W.Milne[12](1785-1822)jedhama. Dhalootaan lammii biyya Iskootlaandiiti(Scotland). Umurii isaa waggaa digdamii afuritti tajaajilli giddu gala mishinaroota warra London kolleejjii isaaniitti isa simachuun wagga sadiif akka Macaafa qulqulluu qo'atu erga taasifamee booda muudama kennaniifii gara biyya chaayinaa deemuun tajaajila Robart Moriisanitti (Robert Morrison) akka dabalamu taasifame. Hiriyyoonni isaa hundi biraa ajjeefamaanii inni duwwaan hafee waggaa soddomii shaniif biyya chaayinaa tajaajilee achumatti boqotee awwaalame. Sabni biyya sanaa warri tajaajila isaatiin jireenya bara baraa argatan; waa'ee isaa gaafa dubbatan akkas jedhan, ''Gaafa inni dhufu ifti hin jiru ,gaafa inni deemu dukkanni hafe hin jiru''.Namni kun ibsee dukkana injifatee darbe. Ifti jaalala Yesuus kiristoositti akka jiraannuuf ibsaa keessa keenyatti karaa hafuuraa ifuudha. Akka fuulli kiristaan dipaar(Christian deeper) jedhamu

[12]en.wikipedia.org › wiki › William_Milne_(missionary)

dubisiisetti, waantota jaalala Yesuus keessatti nu guddisan akka armaan gadiiti kaa'a.

1. Dhuunfaatti yeroo Gooftaa Yesuus wajjin qabaachuu. Iddoo itti isaan wajjin wal argitee , argamuu isaatiin jiitu. Waaqayyoof yeroo.
2. Dubbii isaa qayyabachuu. **Macaafa qulqulluu-xalayaa jaalala waaqaa mul'isu.** Dhugaa gara keetti yaa'uu. Eenyu akka inni ta'e baruuf yeroo Macaafa qulqulluu dubbifnu humna hin tilmaamamnetu keessa keenyatti dhangala'a.
3. Kadhata. Jaalataa lubbuu keetii wajjin wal quunnamuu. Walitti haasa'uu.
4. Tokkummaa. Namoota isa jaalatan wajjin yeroo dabarsuu, isa keessatti wal jajjabeessuu.
5. Waaqeffannaa. Farfannaa fi kadhataan isa ol ol qabu. Yesuus, ati amanamaadha, jaalala, gita hin qabdu jechuun jajachuu.
6. Ergaa fudhachuu. Laphee fi sammuu kee waantota akka ati jaalala Yesuusiif qabdu dabaltu godhaniin guutu. Fkn, ergaa wangeelaa, faarfannaa, kitaabotaa fi marsariitii gara garaa fayyadamuun ergaa keessa namaa ijaaru fudhachuu.

## Boqonnaa Afur

### Meeshaa lolaa Amantootaaf kenname

Meeshaan kiristaanonni ittiin jireenya isaanii eeggatan waantota gurguddoo afur[13] kanaa gaditti ibsamaniin ta'uu qaba. Kiristaanummaan hiikaa qabu, yommuu argamuun Waaqayyoo iddoo itti maqaan isaa dubbiisaatiin kabajametti argameedha. Dubbiin Waaqayyoo, haxxummaa seexanaa mo'uu akka dandeessaniif ,mi'a lolaa isa kan Waaqayyoo guutummaatti hidhadhaa,jedha.*Efeson 6:11.* Kunis waantota kanaa gaditti tarreeffamaniidha. Yoo meeshaawwan kana arfanitti daraan fayyadamne ayyaanni jallina biyya lafaa barbadeessu ni mul'ata. Kanaanis lafarratti mo'ichaan jiraannee mo'amuu seexanaa mirkaneessina.

[13]Delivered from the powers of darkness,Emmanuel Amos,p29

## 1. Maqaa Yesuus

Dubbiin Waaqayyoo akkamitti maqaa Yesuusitti(The name of Jesus) akka fayyadamnu cimsee nu gorsa. Namoonni jireenya argachuu kan danda'an yoo maqaa isaatti amanan duwwaadha. Namoonni maqaa Yesuusitti hin amanne qabeenya argachuu ni danda'u. Jireenyi kan argamu maqaan Yesuus nama irratti yoo ulfina argate duwwaadha. *Yoh 20:31.* Phexroos yeroo hafuurri qulqulluun irra buufatee lallaba jalqabu, maqaa Yesuusiin cuuphamaa; kanaanis dhiifamuu cubbuu ni argattuu, kennaa hafuura qulqulluus ni fudhattu jedhee namoota heddu dhageessise. *HoE 2:38.* Yeroo tokkommoo Phexroos nama naafa tokkoon ''Maqaa Yesuusiin ka'iiti deemi ijaajjis'' jedheenii dinqii hojjete. Humna maqaa Yesuus kiristoos keessa jirutu dinqii hojjeta.

Phaawuloos yeroo tokko hafuura hamaa dhokatee hojjetuun, ''Maqaa Yesusiin ba'i'' jedhee abboome. *HoE16:18.* Saba warra Qorontoosiin Phawuloos isin maqaa Yesuusiin qajeelota taataniittu jedha. *1Qor 6:11.* Ergaa gara warra filiphisiyuusitti ergame irrattimmoo Phawuloos waan tokko jala muree addunyaaf ergaa dabarse. *Fil 2:10* irratti, jilbi hundinuu maqaa Yesuusiif ni jilbeenfata, jedha. Maqaan kun maqaa homtuu dura dhaabachuu hin dandeenyeedha. Namni maqaa kanaan dorgomuu yoomiyyuu hin mo'amu. Yesuus Gooftaadha.

## 2. Dhiiga Yesuus

Yesuus ''kun Dhiiga kooti'' jedhee. Dhiigichis dhiiga cubbuurraa nama miiccuudha. Dhiigichi, dhiifamuu cubbuu namoota baay'eetiif kan dhangala'eedha. *Mat 26:28.* Maaltu fuula Waaqayyootti fudhatama namaaf kenna? Qulqullaa'anii addunyaa hafuuratti urgaa'uuf kan nama dandeessisu yoo dhiiga hoolichaatiin dhiqatan duwwaadha. Akkuma lubbuun

namaa dhiiga keessa jiraattu, lubbuun fayyite kan jedhamu yoo dhiigni Yesuus(The blood of Jesus)jireenya sana miicce duwwaadha. Dhiigni Yesuus gatii iddoo cubbuu ilmaan namootaaf kanfalameedha. Yesuus fannoo irratti gatii baase jechuun dhiiga isaa dhangalaaseetu addunyaa mancaate kanaaf, warra isaa amananiif jireenya fide jechuudha. Dubbiin Waaqayyoo *1phex 1:18* irratti, akka jireenya keessan isa abboota keessan irraa isinitti darbee, isa waa'ee hin baafne sana jalaa ,waanta baduun meetii ykn warqeetiin akka hin furamiin isiniyyuu ni beektu. Garuu, kiristoos dhiiga isaa isa gati jabeessaan isin fureera. Inni akka hoolaa mudaa hin qabneeti. Namni cubbuu hin hojjanne hin jiru; ulfinni Waaqayyoos itti hir'ateera. *Roomaa 3:23*. Cubbuun ulfina Waaqayyoo namarraa fageessa jechuudha. Qorichi cubbuummoo dhiiga Yesuus qofa. Seera kakuu moofaa eeguudhaan cubbuu mo'achuu hin dandeenyu. Nama gaarii ta'uudhaaniis cubbuun hin miiccamu. Foon namaa dadhabaadha.

Karaan ittiin cubbuu mo'atan hoolaa Waaqayyo qopheesse kanaan fayyina argachuu qofa. Dhiiga isaatiinis fayyina guutuu ni arganna. Bara kakuu moofaa cubbuu namaatiif dhiiga hoolaatu dhangala'a ture. Jireenyi gati qabeessa waan ta'eef Waaqayyo uumama isaaf o'aa ture. Kun kan mul'isu yeroo Waaqayyo du'a ittisu jireenyi ni oola ture. Kun garuu yeroof ture, cubbuu balleessuu waan hin dandeenyeef ilmasaa tokkicha ergee biyya lafaa fayyise.

*Mul 7:14* irratti, isaan kun dhiiga hoolichaatiin wayyaa isaanii miiccatanii warra qullaa'aniidha, jedha. Dhiigni Yesuus nama qulleessinaan kan nama xureessu hin jiru. *Mul 12:11* irrattimmoo, isaan dhiigaa hoolichaatiin, dhuga

ba'umsa isaaniitiinis mo'aniiru jedha. Mo'ichi dhiiga Yesuusiin qajeelaa ta'uu keessaa argama. Dhiigni Yesuus hammeessituu, seexanatti abidda ta'a. Yesuus ala namaa miicca miti keessa namaa miicca malee. Waaqayyo ala namaatiif bishaan uumamaa hundumaaf kenneera. Isumattiyyu namoota seeraan itti fayyadamuu hin beeknetu jira malee. Namni cubbuu wajjin jiraatu seexana mo'achuu hin danda'u.  Maqaan Yesuus karooraa fi akeeka seexanaa hunda ni diiga.

## 3. Dubbii Waaqayyoo

Dubbiin Waaqayyoo(The word of God) ergaa waaqarraa ilmaan namootaaf dhufeedha. Kunis ergaa Macaafa qulqulluutiin socho'uudha. Dubbiin Waaqayyoo jiraataadha. Nama gara Waaqayyoon wajjin jiraachuutti qajeelcha. Warra dubbii Waaqayyootiin jiraatan seexanni hin danda'u. Yeroo Macaafa qulqulluu qo'annu gargarsa waaqarraa(Divine assistance)[14]barra. Kunis karaa ittiin Waaqayyo dubbii isaa namaaf ibsee loltuu hafuuraa jabaa nama taasisuudha. Kun akka nuuf galuuf mee qabxii muraasa waliin haa ilaallu.

### Macaafa banamee sammuu bane.

Yeroo tokko namoota lamatu gara Emaa'us iddoo jedhamutti imalaa ture. Yeroon sun yeroo Yesuus du'eera jedhanii itti abdii kutatan ture. Yesuus jarreen kana karaatti itti dhufee,isin yaa gowwoota nanaa! Maaliif waan raajonni dubbatan

[14] Reading bible suprenaturally, John Piper,2017

hubachuuf daagii taatu? Kiristoos dhiphachuun ulfina arguu hin qabuuree? *Luq 24:25-26.* Karaa gara biraatiin namoonni kun waan raajonni caafan sirriitti hin dubbifanne jechuudha. Kana waan hin hubatiniifis waanti ta'e isaaniif galuu dide. Kun wallaalummaaf isaan saaxile. Gowwoota kan isaan jechisiise; waan caaffata hin hubanneefi. Dhumarratti, Yesuus ofiisaa isaanitti mul'ise. Isaanis ni dinqifatan. Akkas jechuun waa'ee Yesuus isa du'aa ka'ee dubbatan. Yeroo inni nutti dubbatu lapheen keenya nu baqa ykn ni raafama ture , jedhan. *Luq 24:32.* Yesuus hubannaa isaaniif kennuuf jedhee Macaafa raajotaa baneef. Sababii kanaatiif hubannaa argatan. Yesuus akkas isaaniin jedhe,yeroon isin bira ture waa'ee koo seera Musee,Macaafa raajota fi Macaafa faarfannaa keessatti isa caafame kanan isiniif ibsee turetu raawwate jedhe. Yesuus ergamoonni isaa haa hubataniif sammuu isaanii bane malee afaan isaanii miti. *Luq 24:44-45.* Namni baay'een hubannaa hin qabu arrabni isaa garuu waan fokkisaa nama qaanessu haasa'uutti gabii hin qabu.

## Ifa laphee keessatti ifu.

Waaqayyo dukkana keessa ifni haa ta'u jedheetu, ''beekumsa ulfinaa isa fuula kiristoos irraa mul'atu ifatti baasuudhaaf garaa keenya keessatti nuuf ibse'' jedha. *1Qor 4:6.* Akkuma yeroo lafaa fi samii uumu ifa uumeetti; laphee namootaa keessattis ifa uumaa. Innis ifa beekumsa ulfina isaati. Kunis hojii Waaqayyoo isa nuti Macaafa qulqulluu keessatti arginuudha. Nurrattis ni raawwata,nuufis ni hojjeta.

## laphee ifaan guutuu.

Kun dandeettii hafuuraa nuti dhoksaa ittiin arguu dandeenyuudha. *Efesoon 1:17-18* irratti,Waaqayyo Gooftaa

keenyaa Yesuus kiristoos,abbaan ulfinaa, hafuuraan ogeessota isin haa godhu, Waaqayyoon beekuus akka isinitti mul'isu nan kadhadha. Waamichi isaa abdii maalii akka of keessaa qabu,ulfinni warri Waaqayyoof qullqullaa'an itti darbanii argachuuf jiranis badhaadhummaan isaa maal akka ta'e beekuudhaaf,ija qalbii keessanii akka isiniif ibsu kadhata kooti,jedha. Phawuloos iddoo kanatti kiristaanotaaf yeroo inni kadhatu argina.Kiristaanonni waan Macaafni qulqulluun jedhu ibsuuf iji qalbii isaanii ifaan kan haguugame ta'uu qaba.

Kanaafiyyuu, Macaafni qulqulluun gargaarsa Waaqayyoo nutti agarsiisa. Macaafni qulqulluun yommuu nu keessatti iddoo argatu, sammuu keenya bana. kunis ifa Waaqayyo lubbuu keenyarraa dukkana fageessuun gammachuu keessa nu jiraachisuudha. Iji qalbii keenyaa yommuu ifu salphaatti addunyaa hafuuraa arguu dandeenya. Kun yoo hin taane Macaafa qulqulluu keessatti miidhagina Waaqayyoo hin arginu.

### 4. Galateeffannaa

Kiristaanonni yeroo galateeffatan(Christian praises) humna argatu. Sabni Israa'el waan guungumeef lafa oonaatti dhume. Lafti onaa, saba biyya kakuu akka qaqqabuuf manaa baafame nyaatee hambise. Guungumuun harkaa fi fuula Waaqayyoo namarraa fageessa. Harki isaa humna ayyaana isaati. Fullisaa namatti dhiyeenya isaati. Waaqayyo waaqa galataati. Yeroo tokko soortuu waldaa tokkotu ture. Namni kun yeroo hundumaa ganama ganamaan ka'ee kadhata, ni galateeffata. Gara iddoo namoonni itti baay'atanitti ba'uun wangeela lallabaa, seexanoonni akka hin sochooneef hidhaa ture. Akkasumas, waldaa keessatti dhoksaa seexanaa saaxiluun saba wajjin duula kadhannaa taasisa.

Gaaf tokko,mortuun tokko isa ajjeesuuf ergamaa isaa itti erge, garuu hin dandeenye. Yeroo inni deemu utubaa duumessaatu isa wajjin bitaa fi mirgaan deemuun irraa nu ittisa jedha. Yeroo biraammoo hafuurri seexanaa sun bakakkaa buusuun ajjeesuu barbaade. Bakakkaanis bu'ee muka baay'ee jijjikse. Inni garuu faarfachaatuma deema. Faarfannaan inni faarfatus ''jilbi hundinuu Yesuusiif ni jilbeenfata'' kan jedhu ture. Akkuma soortuun kun faarfachuu dhaabeen bakakkaan sun humna dhabe. Ergamoonni lama billaa boba'u baatanii bukkee isaa dhaabatan. Iji ergamoota sanaa fi billaan isaanii akka mukukkulaa gar malee kan ifuudha. Kan baay'ee nama dhibu soortuun galateeffachaa deemu kun lolli dhoksaan isaaf lolamaa akka jiru hin beeku ture. Kunis ''homtuu si hin miidhu'' inni jedhu yoo nama galataa ta'an qofa raawwachuu isaa mul'isa.

Fuula nama baay'eetti namni tokko kiristaana kan jedhamee yaadamu; yoo Macaafa qulqulluu baatee deemee fi waldaa dhaqeedha. Garuu addunyaa hafuuraatti; ifa akka dungoo utuu hin dhaamin laphee isaanirraa ykn ifa akka geengoo mataa isaaniitti nanna'ee fi akka keenyaa(wall) itti ijaaramee jirutu mul'ata. Yeroo kiristaanonni amantii isaanitti cimaa deeman warri mortootni akka itti hin siqneef ergamoota waaqa irraatu isaan wajjin mirgaa fi bitaan, duubaa fi fuulduraan deemaa marfamanii jiraatu. Utuu kiristaanonni waan Waaqayyo isaaniif gochaa oolu arganii cubbuu ni baqatu ture; jireenya akkasumaaniis hin jiraatan.

Karaan itti seexanoonni kiristaanota miidhan karaa tokko qofaani jedha namni waldaa ari'achaa ture sun, innis cubbuu hojjechiisuudhaani. Yeroo kiristaanonni cubbuutti qabaman qaawwa ittiin ol seenan argatu hafuuronni hamoonni.Yeroo

kiristaanonni konkolaataa oofan yoo seexanoonni miidhuu barbaadan itti siquu hin danda'an. Yeroo hundumaa ergamootatu bitaa fi mirga isaaniitiin saffisuma konkolaatichi ittiin deemuun hordofu. Eegumsi samii kun akka hafuuronni hamoonni hin miineef gargaara. Dhugaa ba'umsi Amanu'eel Amos waan heddu nama barsiisa.

**Luqqisii vizaa argamsiise**

Yeroo tokko, tajaajilaan namni Waaqayyoo tokko gara biyya Ameerikaa dhaqee akka tajaajiluuf ergaan keessa isaa guute. Hafuurri Waaqayyoo abboomnaan gara Imbaasii Amerikaa(American Embasy) biyya keessa jiruu deemee dhimma viizaa(visa) isaa jalqabe. Sana booddee, namoonni dhimma sana irratti hojjetan gara Qoonsilaatti dabarsaniifii beellama keennaniif. Qoonsilaan sun gaafa tajaajilaa kana argu ni gammade. Hundarra kan itti tole tajaajilaan sun maatii isaa wajjin gara isaa dhaquu isaati. Akka carraa ta'ee abbaan taayitaa biyya bakka bu'ee hojjetu sun Gooftaa beeka ture. Tajaajilaa sana gaafa argee dhimma maaliitiif akka deemu gaafa isarraa dhaga'u ni gammade. Sana booddee ''Maaliif Ameerikaa deemuu barbaadde?'' jedhee gaaffii isa dhumaa gaafate. Tajaajilichis ergaan qaba jedheen. Qonsilaan sun deebisee,''ergaan kee maal ture''? jedhee gaafate. Tajaajilichi deebisee, *Roomaa 3:23* dubbiseef.

Ergichis akkas kan jedhu ture. ''Hundinu yakkaniiru ulfinni Waaqayyoos itti hir'ateera'' kan jedhuudha. Qonsilichi baay'ee gammade. Akkas jedheen tajaajilichaan ''har'a ganama kanan dubbifachaa ture'' jedhee, Macaafa qulqulluu

isaa isa gurraacha gad-baasee itti agarsiise[15].Viizaan Biyya Ameerikaa keessa jiraachuu siif hayyamameera. Garuu, yeroo dhaqxu sabichi si jibbuu ni danda'a. Si fudhachuu dhiisuu ni danda'a. Ati garuu garaa kiristoos qabaadhu jedhen. Tajaajilichis gammadee Waaqayyoon galateeffate. Waanti nuti kanarraa hubannu, Waaqayyo dubbii isaatiin yoo nu guutee cabsee nu dura darbuu isaati. Tajaajilaan kun callisee akka warra afaan collee bara keenyaa kanaa sekondii soddoma gidduutti ergaa afurtamii afur dubbatanii osoo odeesseera ta'ee, qonsilichi ati ergaa dubbiin deggarame hin qabdu waan ta'eef dhaqxee sabatti iyyitaatii siif hin hayyamamne jechuu ni danda'a ture. Namoonni baay'een Waaqayyo natti dubbateera jechuu duwwaadhaan socho'u. Dubbiin Waaqayyoo luqqisiin isaa humna guddaa of keessaa qaba. Ani kana sirriittan beeka. Humna isaas itti fayyadameen kellaa baay'ee ittiin darbe. Seenaan koo ittiin geeddarameera. Isa namni naaf dubbiserra isan ofiif dhokadhee dubbisetu heddu na fayyade. Isan ofiif hiikaasaa qotee bira ga'etu galaa naaf ta'e. Inni namarraa dhageenyu barbaachisummaan isaa akkuma jirutti ta'ee hamma isa ofiif dubbifannuu nuuf hin ga'u. Namni dubbii Waaqayyootiin bilchaatee barsiisu garuu baay'ee nu gargaara.

## Booji'amtoota booji'an

## Dani'eel

Dani'eel nama Waaqayyo suuta suuta mul'ataan mul'isaa dhufeedha. Bara inni Waaqayyoon waaqessaa ture

---

[15] ሕይወቱ ና ጴንጠቆስጤኣዊ እንቅስቃሴ አጀማመር በኢትዮጵያ, መጋቢ ዘለቀ አለሙ,2009,ገጽ 181

Israa'elootaaf bara rakkisaa ture. Inni garuu biyya rakkinaa keessa taa'ee warra saba Waaqayyoo gidirsaniif fakkeenya gaarii ta'uun ,gaara ayyaanaa irra turuun waaqa warra Ibrootaa beeksise. Dani'eel dirqamaan biyyaa ba'ee kabajaan jiraate. **Tarii nan du'a jechaa biyyaa ba'ee warra gaaddisa du'aa jala jiraniif ergaa jireenyaa dabarse.** Waaqayyo, ayyaana guddaadhaan simboo guddaan biyya itti booji'ametti isa wajjin waan ta'eef , injifannoo gurguddaa galmeessisuun hamma seerri biyyatti jijjiiramutti dhiibbaa taasisuu danda'eera. Kunis, Daariyoos namni biyya bulchu yeroo leenconni Dani'eel nyaachuurraa of qusatan argee, Seera ardii qaxxaamuru baasee, saba hundumaa bira akka qaqqabu taasiise. Innis akkas kan jedhu ture, ''Namni waaqa Daani'eeliif hin sagadne hin jiraatin''. kana jechuun waaqayyolii tolfamoo harka namaatiin sobaan iddoo ulfina Waaqayyoo ofiif fudhachuun jaarraa hedduuf biyya bitaa galchan, akka isaan caccabanii sammuu namaa keessaa akka ba'an taasise.

Yoo xinnaatee xinnaate dhaloonni bara sanaa Daani'eelirraa waa'ee kadhannaa ni barateera. Daani'eel nama bilchaatee dheedhii bilcheessuun Waaqayyoof tajaajilaa kabajamaa ta'eedha. Daani'eel yeroo booji'amu namnuu isa hin beeku ture.Yeroo booji'u garuu addunyaatu bare. Namoota nama hacuucan, amantii namaa kan hin jaalanne bira taa'anii akkamitti booji'u ykn dhaalu yoo jedhame; dhimmi Waaqayyo wajjin loluu bakka(geography) kan gaafatu miti. Laphee hafuurri Waaqayyoo keessa jiraatuufi eenyummaan ulfinni Waaqayyo irraa calaqqisu barbaada. Daani'eel namoota hafuura hamaadhaan geggeeffaman, hafuura amantaatiin geggeeffaman gidduu jiraachaa garaa garummaa

danda’aa, tokkummaa cimsaa waaqayyoon kabajee kabachiise. Har’a namaan dararamuun kee, rakkachuun kee ,harki kee gabaabbachuun, fira dhabuun, barumsa dhabuun, kophummaaniifi kkf waan si booji’an kan fakkaatan akka waan si booji’anittis warri sitti lallaban hundi waan Waaqayyo si wajjin ta’uuf waaqa seenaa kee jijjiiruuf yeroon itti sagadan fagoo miti. Haala mijataa argatee kan si hacuucu harka koo keessaa eessattiyyuu hin miliqxu, anii yoon cufee ni badda ykn ni baddi malee nama hin ta’u/tu kan siin jedhan ,bara itti waaqasaa/sheef malee hin sagadinaa jedhamutu dhufa. Waanti guddaan akkuma Daani’eel nama barnootaa(Waggaa sadii afaan Aramaayikii barate), amanamaa , nama kadhataa, nama Waaqayyoon gaafatu, nama waaqa waaqarraa abdatuu fi amanatu ta’uudha. Gufuun kamiyyuu ni ka’a boojuun kamiyyuu ni deebi’a.

Hiriyyoonni Daani’eel sadan kan maqaan isaanii dirqamaan biyya ormaatti jijjirame biyya boojuu keessa taa’anii ni waaqeeffatu turan. Dubbiin Waaqayyoo waa’ee waaqeffannaa dubbatu isaanitti hin dagatamne. Tarii tajaajiltootni amanamoonni kun dubbii Waaqayyoo fi sagalee raajii kan isaan irraa baratan raajii Waaqayyoo kan bara isaan booji’aman taajajilaa ture; Ermiyaas irraa ta’a. Macaafa Daani’eel boqonnaa sadii irratti nuti ni duuna malee waaqaa harki namaa hojjeteef hin sagannu, kanas mootiin haa beeku jechuun ejjennoo isaanii labsuun kutannoo agarsiisan.

Humnaan abidda keessatti darbatamanii kabajaan ba’an. Inni humna qabu Waaqayyo, yommuu nama maddii dhaabatu waanti nama dararu dadhabaa ta’uusaa argee waaqa jabaa nama godhuuf sagada. Kun dhoksaa hafuuraati. Waanti baay’een si dirqisisee karaa dadhabbii keetii siitti dhufee akka

ati hin boojine bu'aa xinnoon mul'ata kee fi abjuu kee akka gurgurtu kan godhu yoo ati jabaattee dhaabatte, waaqeffannaa fi dinqisiifannaa kee Waaqayyo duwwaaf yoo goote, gatiin mul'ata keetii guddaa ta'a. Seenaanis iddoo ol-aanaa siif qabaata.Yoo ati dubbii Waaqayyoof amanamtee inni si balleessuuf abbalu waan ittiin si balleessuuf jedheen bada.

Warri seediraak, meeshaakii fi Abeed Negoo abidda dachaa torba nama gubu keessa buusan abiddichumaan badan. Namoonni warra gumaa Daani'eel wajjin utuu nyaatanii, utuu wajjin seera baasanii, utuu wajjin hawaasa tajaajilanii of biratti isa jibbanii boolla keessa isa buusaanii nyaataatti isa darbatan; dhumarratti ofiif nyaataman. *Dan 6:1-27.* Daani'eelii fi hiriyyoonni isaa Dirqisiifamanii booji'amuun biyya isaanii humna waraanaatiin gad dhiisanii mootummaa biyya ormaatiif humna isaanii dhangalaasuun hojjechaa turan; dhumarratti harka Waaqayyoo akka dubbii isaatti ulfinaan mul'ateerraa kan ka'e booji'anii kabajamanii jiraatan.

**Musee**

Museen garbummaa abboota isaa irratti jalqabe keessatti dhalachuun mootii Gibxiif hojjetaa wajjiraa ture. Saba Israa'el keessaa kan akka Yoseef fi Musee masaraa mootummaa misir tajaajile hin turre. Kunimmoo keessa biyya lafaa beekuutti hiikama. Namoonni kun biyya lafaa fixatanii warra dhufanitti fakkeeffamu. Kanaaf kutannoo guddaadhaan Waaqayyoof kan jiraatan. Haa ta'u malee; Museen dhumarratti waan qomoon isaa ta'u argee dhokatee dhokatee Israa'eliif loluu jalqabe. Namicha misir lammii Israa'eliin wajjin wal lolu argee waxalee bira darbe. Utuma mana ho'aa keessa jiraatuu buddeen furdaa mootiicha Fari'oon nyaatuu, garaan isaa didee

qabsootti dabalamuun  akka garbaa ykn nama bitamee ykn booji’amee ta’uun baqatee gara lafa onaa midiyaanitti imale. Ergaa Waaqayyorraa fudhatee dhufee Fari’oonitti himuun saba boji’ame baasuuf deebi’e. Dhumarratti, humni Waaqayyoo musee wajjin ture, Fari’oon saba booji’e du’aan akka booji’amu godhe. Yeroo tokko tokko rakkoon guddaan jiru; namoonni saba hacuucan akka waan bara baraan utuu hin socho’in hafaniitti yaadanii nama miidhu. Moototni baay’een akka waan hin duuneetti yaaduun badii gurguddaa mirga namoomaa sarbuun nama irratti hojjechuun seenaa gurraacha hojjetu. Namoonni qabeenya qaban baay’een akka waan kasaruun hin jirreetti yaaduun namoota isaanii gadii baay’ee gidiraa nyaachisu. Namni isaanii gad waan jiru fakkaatu; ija isaaniitti ni darbaaf kan jedhu ilaalcha hin qaban.

Yeroon seenaa kana barreessu waan tokkotu natti dhaga’ama. Innis yeroon barataa mana barnootaa qophaa’inaa Gudar turetti nama tokko wajjinan wal baree ture. Ani barumsaafan Dirree Incinniitii achi deeme. Yeroo sana caalaatti tajaajillin ani tajaajilu kennaa raajiitiin ture. Akka har’aa kana bilchina sagalee Waaqayyoo dubbachuu fi beekamtii hin qabun ture. Garuu waan tokko shakkii hin qabu. Waaqayyo na wajjin ture. Namichin wal bare sun abbaa qabeenyaati. Anaan waan tokko qofaaf akka na barbaadu nan beeka. Raajii narraa dhaga’uu duwwaaf ture. Dhoksaatti iddoo namni isa hin arginetti mana isaatti na waamuun erga wajjin kadhannee booda ,qarshii soddomaa hanga dhibbaa gidduu kan hin caalle naaf kennuun na geggeessa. Rakkina koo yoon itti odeesse ‘’tajaajilatti birrii kennuun akka inni maraatu gochuudha’’ naan jedha ture. Baay’ee natti dhaga’ama ture.

Namichi kun bor Yohaannis ni durooma jedhee hin yaadu ture. Baay'inni qabeenyaa jireenya bara baraa fi waamichaan hin madaalamu.Yesuusiif jiraachuudhaan madaalama. Ergasii namicha sana seenaa isaa yeroon oduu dhaga'u waantin yeroos itti raajaa ture hundi raawwateeraaf. Namoonni yeroo nama kan biraa irra waan wayyan itti fakkaate , inni duraa duuba, inni duubaa dura akka ta'u ni dagatu. Fari'oon saba Museen tajaajilee garbummaa jalaa baaseen eenyutu harka koo keessaa isin baasa jechuun itti qoosaa turuyyuu dhumarratti Waaqayyo boojuu isaanii akkuma itti dubbate deebisee imala haaraa jalqabsiise. Atis dhimmaa fi dubbii kee Waaqayyoon wajjin fixadhu malee iddoon ati hamma jirtu kun si gad dhiisee gara iddoo abdii keetti darbita. Akka dubbii Waaqayyootti jiraadhu.

**Yoseef**

Yoseef nama Waaqayyo saba keessa isaatti ilaaluun kakuu Abrahaamitti dubbate raawwachuuf jedhee haala rakkisaa fakkaatuun manaa baasee hundumayyuu gaarummaaf godhee itti fayyadameedha. Yeroo misiritti gad bu'u humnaan dirqisiifamee geeffame. Dadhabbiin biyya hin beeknetti geeffame. Ni booji'ame. Kan gurgurate obboloota isaati. Kan inni bara beelaatti quufa ta'eefis obbolootuma isaati. Hamaa fakkaatee waanti mana Yaaqobitti dhufe gaarummaaf ta'e. Gibxittis erga gad bu'ee cubbuu hojjechuu waan dideef mana hidhaatti darbatame. Booji'amee dirqiin lafa dhaquu hin barbaanne dhaqee jireenya hojjetamuu dabarse.

Waaqayyo isa wajjin waan tureef iddoo rakkisaa haa dhaquyyuu malee hamaan irra hin geenye. Rakkachuun isaa namoota baay'eef kabaja ta'e. Kan nama dhibu namootuma

isa rakkisaa turantu beelaa fi rakkina ittiin oole. Yoseef akkas jedhe ‘’akkamittan Waaqayyoon yakkaa?’’. Utuu seerri hin kennamin seera Waaqayyoo hojiirra oolchuu jalqabe. Seerri boodarra karaa musee sabatti beeksifame waan ta’eef. Dubbiin Waaqayyoo dhumarratti karaa musee saba Israa’eliif kenname.

Waaqayyo Yoseefirra ijasaa kaawwatee waan jiruuf gaafa furtuu harkasaa irra jiruun , kana jechuun kennaa abjuu hiikuu Waaqayyo isaaf kenne gaafa irratti argan, warri akka ormaatti, akka nama baqataatti ilaalaa turan, utuu lammummaa isaa hin ilaalin gara tajaajila iddoo ol-aanaatti ol baasuun ajajamuufii jalqaban.

Mana mootummaa Misir hunduma irratti aboo argate. Prezedaantii biyya misir ta’ee dhimma raawwachiisuu jalqabe. **Ayyaanni Waaqayyoo iddoo namni ulaagaa guutee ga’uu hin dandeenyeen nama ga’a.** Humnaan iddoo ati dhaquu hin barbaanne namoonni si geessan harka keerraa ni nyaatu. Waanti sirraa eegamu cubbuu diduu qofa. Yeroo hundumaa waanti nuti of amansiisuu qabnu; cubbuu hojjechuu hin danda’u, dandeettisaa hin qabu jennee ejjennoo keenya cimsuudha.

## Mordeekaayi

Mordekaayi nama dagatamaa Waaqayyo sababii duuti itti marseef jireenya kabajaa jalqabsiiseedha. Namni kun Waardiyyaa masaraa mootummaa Baabiloon kan iddoo addaa magaalaa Suusaan jedhamu keessa tureeti. Macaafa Asteer guutummaa isaa yoo dubbifanne waa’ee nama kanaa hubannaa guddaa argachuu dandeenya. Hamma hojiirra turetti

iddoo isaaf hin malle, haa turuyyuu malee hojii amanamummaa guddaa qabuu fi bor deebi'ee isa oolchu dalagaa ture. Mootiin biyya bulchu akka du'uuf namoonni lama xaxaa dhoksaa xaxanii ajjesuuf yeroo turanitti Mordeekayi dhaga'uun dafee saaxilee mooticha du'a oolchee ture. Gabaasa kana kan dhiyeessu namoota iddoo ol-aanaa jiran kan akka Hamaa waan tureef hojiin inni hojjete dhokatee bira darbame. Yeroo Mootiin du'a oole ga'ee guddaa kan taphate mordekaayi ture. Yeroo itti innii fi qomoonsaa dhumuuf turanittis kan ga'ee guddaa taphate mootichuma du'a oole ture.

Namni kun booji'amaa biyya ormaa tureedha. Qomoon Ibrootaa bara sana achi turan namoota Mooticha Nabuukaadnazariin gara biyya Baabiloonitti geeffamaniidha. Mirga tokkollee hin qabu ture. Qomoon Ibrootaa duuti irra marse gaafa darbu, ajjeesaan mordeekayii du'aan sokkee booji'amaan booji'ee farda mootiirra taa'ee magaalaa naanna'e. Dubbiin Waaqayyoo amansiisaadha. Har'as harka lafa jalaatiin warri nama ol-adeemaa ajjeesisuuf boolla qotan ofiif dadhabu. Ni salphatu. Waaqayyo qomoo dubbiisaa jiraatu tasumayyuu dabarsee salphinatti hin kennu.

## Nahiimiyaa

Nahiimiyaan qomoo warra Ibrootaa kan waggaa torbaatamaaf biyya Baabiilonitti booji'aman keessaa isa tokko ture. Guutummaa Macaafa Iziraa fi Nahimiyaa keessaa yaada kana ni arganna. Namni kun tarii daa'immummaatti biyya Baabiloon dhaqee achitti guddate ta'a. warri kaan biyya itti booji'amanitti duroomanii utuu hin galin achumatti hafan. Qomoon Israa'el hiyyummaa guddaan rukutamuun iyyeessi

dagatamuun rakkina gurguddaatu ture. Nahiimiyaan nama mootii tajaajilu ture. Mirga hin qabu ture gara biyya abboota isaatti galee iddoo waaqeffannaa kufe ijaaruuf. Waaqayyo simboo gaafa ta'uuf, galee hojii mana qulqulluummaa ijaaruu jalqabe. Lafa booji'ametti rakkoo nyaataa fi dhugaatii hin qabu ture. Dheebuun isaa mana qulqullummaa Yeruusaalemitti ijaaruu ture. Waaqayyo hafuura isaatiin lapheesaa kakaasaa ture. Gaafa guyyaan ga'u inni booji'e gad dhiisee boojuun deebitee gara hojii haaromsa mana qulqullummaatti deebi'e.  Waaqayyo nama harka namaa jala jiru bilisa baasee, gara yaada isaatti butuun akeeka isa wajjin qabu haaressee eebba biyyaa taasise.

Har'a iddoo gadii namootni jiran  mul'ata namaa raawwachaa kan ofii isaanii bira ga'uu warri dadhaban, kana biraan eegumsi kan itti baay'ate gaafa guyyaan waaqarraa murame ga'u waan diigame dhalootaaf deebisanii ijaaru. Akka hin baranneef, hojii dhuunfaa isaanii akka hin jalqabneef, daangaan kan itti baay'ate Waaqayyo kaka'umsa kenneefii dubbii isaatiin ijaaree; gara biyya ijaaruutti biyya bulchuutti warra isa jaallatan ni dabarsa. Waaqayyo yeroon hin dhibu ittis hin barfatu. Haalli hunduu yoo jijjiirameyyuu waanti hunduu yoo iddoo isaatii ka'eyyuu Waaqayyo waan warra jaallatuun hojjechuu barbaadu hin dhiisu. Akkuma Nahimiyaa waan ijaartuu fi ijaarsiftu ni qabaatta. Waan diiggate ijaaruuf waamamteetta! Gooftaan dursa nama hojjetee, nama ijaaree gara hojii dhalootaaf tajaajila kennuutti nama dabarsa.

Phawuloos ,barnaabaas fi phexroos fa'aa fakkeenya yoo fudhannes, humna mootummaa namootaatiin dirqisiifamanii mana hidhaatti darbataman. Yaaliin isaan irratti ta'e mootummaa Waaqayyoo dhaabsisuuf ture. Kunis Hojii

Ergamootaa Boqonnaa 12 fi 16 irratti kan caafameedha. Waaqayyo namoota booji'aman kana humna guddaan wajjin ta'uun hundee mana hidhaa gad bu'ee raasuu jalqabe. Achitti eegdonni ni amanan. Booji'amtootatu booji'uu jalqabe. Waaqayyo dinqii gochuu gaafa jalqabu; warri tajaajiltoota Waaqayyoo dararaa turan afaan qabatanii hojii Waaqayyoo ilaaluu eegalan. Phexroos namni duuti eegaa ture harka Waaqayyootiin funcaan isaa ciccitee du'a bira darbee jireenya lallabuu itti fufe. Waaqayyo waaqa booji'amaaf boojuu deebisuudha.Har'as dubbii Waaqayyootiif of haa kenninu malee boojuun keenya ni deebi'a. Inni ni hidhamta hojii kana ni dhaabda siin jedhu ofiif dhabama. Waaqayyoo boojuu namoota dubbii isaatiif of- kennanii ni deebisa.

Dhimmi Waaqayyoo dhimma Ji'oogiraafii miti. Dhimma hidhata hafuuraati. Eessayyuu jiraadhu achuma taa'iitii Waaqayyo wajjin walii gali. Namni hafuuratti kan inni du'u gaafa birriin irraa dhaabatu miti. Gaafa hojii dhabu miti. Gaafa dubbiin Waaqayyoo irraa dhaabatuudha. Kanaaf Gooftaan, dubbiin koo hafuura jireenyas kan inni jedheef. Hafuurri in jiraachisa foon homaa dhimma hin baasu; dubbiin ani isinitti dubbadhe kun hafuura, jireenyas. *Yoh 6:63.* Gaafa gorsi Waaqayyoo nurraa dhaabatu lubbuu keenyatu beela'uu jalqaba. Yesuusiin ala jireenyi dukkana.

Hisqeel biyya boojuu taa'eetu Waaqayyo biraa ergaa dhufu dubbisaa ture. Biyyi garboomnee banne jedhee guunguma, inni garuu waan boru ta'u Waaqayyoorraa dhaga'aa abdiin jiraachaa ture. kana dinqiin. Rakkattuyyuu, mala dhabduyyuu namoonni yoo bitaa si galchaniyyuu waan waaqni jedhu jilbeenfadhuutii tasgabbaa'iitii gaafadhu. Nama samiin irraa fagaate; dubbii jireenyaa dhaga'uun, hojirra oolchuun

fedhasaa hin taane wanti salphaa fakkaatu itti ulfaachaa deema. Namni dubbii Waaqayyoo hojiirra oolchuun, sagalee mootii kabajaa yeroo barachaa guyyaa jajjabinaa eeggatu waanti hamaan salphachaa deema. Yoo gorsi Waaqayyoo keessa keetti ife ofiifis namaafis eebba taata. Eebba jireenyatti nama geessu. Kan Waaqayyo ulfina itti argatu.

Warri kaan maallaqaaf jedhanii; warra bilisa ba'an seexanatti gurguratanii boojuutti deebisu. Warri kan Waaqayyo; warra booji'aman baasuuf gad-bu'anii abdii waaqarraa itti lallabu. Waaqayyoof booji'amanii booji'uu. Haala nama rakkisuu osoo hin ilaaliin waaqa namaaf lolee rakkisaa gombisu ilaaluun gamnummaa guddaadha. Namoota rakkina keessa jiranitti wangeela Aagaa lallabuun akkam namatti tolaa! Dachee kanarraa namoonni namatti tolan namoota sagalee misraachoo baatanii deemaniidha. Isaan namoota kaartaa jireenyaa namatti agarsiisaniidha.

## Boqonnaa Shan

## Macaafa Argame

**Macaafa** argame gaafa jennu(The lost found book), seera Waaqayyoo irraanfachuu namoota bara mooticha Yoosiyaas abaabilii Daawwit waan saba Israa'el gidduutti ta'ee waanan beekuu fi hubadhe waldaa kiristoos ishee bara kana jirtuu fi yoo Gooftaan dhufuu turemmoo waldota baroota fuula keenya dura jiraniif ergaa haa ta'uu jedheeni.

Seenaan kun Macaafa seenaa bara isa lammaffaa 34-35 irratti argama. Yoosiyaas nama umurii waggaa 8tti gara biyya bulchuutti dhufeedha. Kunis DH.K.D Bara 640-609tti ture. Moototni baay'een fuula Waaqayyoo duratti waan ciggaasisaa ykn namatti hin tolle hojjechaa turan. Bara moototaa keessaa barri haareffamni itti galmeeffame bara Yoosiyaasii fi Hisqiyaas qofaadha. Namni kun Waaqayyoolii tolfamoo biyya sana jiran hunda caccabsee baasuun nama hojii guddaa

hojjetee Waaqayyoon gammachiiseedha. Yoosiyaas fuula Waaqayyo duratti waan qajeela nama hojjetee jedha.

Bara Daawwit keessa waaqni tolfamaan Israa'eel keessatti iddoo hin qabu ture. Daawwit booda garuu; warri ka'an waaqa tolfamaa fi galma diiganii turan deebisanii ijaaran. Yoosiyaas erga waggaa 12 hojii bulchinsa mootummaa Israa'elitti muuxannoo argatee(bulcheen)booda, hafuura ijaa-ba'umsaatiin gutamee waaqota tolfamoo fi iddoo aarsaa isaanii daaraa gochuu jalqabe. Hojii qulqulleessu jalqabe.

Yoosiyaas saba dubbii Waaqayyoorraa fagoo jiru geggeessaa ture. Kan baay'ee na dhibu lafee luboota waaqa tolfama iddoodhuma aarsaa isaani irratti guggube jedha. kana gochuu isaatiinis Yihuudaa fi Yeruusaleemiin ni qulleesse jedha. Har'as bara keenya kana luboonni waaqa tolfamaa eenyu osoon isiniin jedhee, isiniyyuu hoo ni beektu. Hammam hojiin dukkanaa yoo bal'ateyyuu hamma haareffamni dhugaan dhufutti qofa sobdoonni wacci. Rakkoon har'a kiristaanummaa biyya keenyaa quunname namoota haareffama jechaa kufaatii gara bade babal'isan adda baafachuu dadhabuudha. Warri dubbii Waaqayyoo lallabuu fi jiraachuun isa ulfeessan mootummaa seexanaa dhiphisaa deemu.Bulchinsaa fi hojii Yoosiyaas hojjete iddoo afuritti qoodnee ilaaluu ni dandeenya.

1. Haromsa(Reformation) inni fide
2. Biyyaa fi mana qulqulluummaa haaressee qulqulleessuu isaa
3. Ayyaana faasikaa akkaataa addaatiin kabajuu isaa

4. Wareegamuu isaa.

Yoosiyaas, umurii waggaa 16 yommuu ga'u Waaqayyoon barbaaddachuu jalqabe. Erga biyya qulleessee gara Yeruusaaleemitti deebi'e. Nutihoo biyya qulleessinee gara Yeruusalem ishee haaraa dhaqna moo, biyyaa xureessinee gara warri xuraa'an dhaqan iddoo dukkanaa dhaqna? Itti yaaduu nu barbaachisa. Yoosiyaas erga biyya qulleessee gara mana qulqullummaatti deebi'e. Mana qulqullumaa akka yeroo solomoon ijaareetti deebisee haaressiise. Mana qulqullummaa qulleessuun isaa iddoo ulfinni Waaqayyoo itti argamu waan ta'eefi. Manni qulqullummaa Waaqayyoo, iddoo taabonni (saanduqni kakuu)Waaqayyoo taa'uudha. Saanduqa kakuu Waaqayyyo keessammoo seera Waaqayyoo ykn dubbii Waaqayyootu taa'a. Namni baay'een mana qulqullummaa Waaqayyoo, laphee namaa ni qulqulleessa utuu hin taane hojii jallinaatiin balleessa. Isa xuraa'e qulleessuun hojii tajaajiltoota dhugaati.

Sabni sun waaqa tolfamaa lafa hundatti waan qirixateef, seerri Waaqayyoo inni karaa musee kenname bade. Bara sana seerri musee yommuu dubbifamu dhaga'ama osoo hin ta'in waca namoota seexanni irraa sirbuutu dhaga'ama. Biyya sabni Waaqayyoo keessa jiraachaa ture diinni marsaa ture. Macaafa seeraatu argame gaafa jennu, Macaafni kun osoo hin dubbifamin yeroo dheeraa lakkoofsiseera jechuudha. Kana jechuun, Amma gaafa Macaafni seeraa argameetti waggaa dheeraadhaaf osoo seera Waaqayyoo hin dubbifatin waaqa ofiif tolfataniif sagadaa turan. Har'as dubbii Waaqayyoo dhiisanii namoonni waaqa tolfamaa (waan gar-malee jaalatan) waaqessan lakkoofsa qabuuree? Dubbiin seexanaa waa'ee caaluu waan of keessaa qabuuf gurra nama baay'ee hooksisa.

Seenaa moototaa yeroo qo'annu; bara Yoshaafax (872-848 DH.K.D) keessa dubbiin Waaqayyoo saba Israa'eliif akka dubbifamee ture argina. 2sen 17:9. Yoo xinnaate naannoo waggaa dhibba lamaa(200) tiif dubbiin Waaqayyoo gurra saba Israa'el irraa badee ture. Yoom irraa kaasee bade isa jedhuuf garuu, waanti beekamu hin jiru. Isaan nama seexanni ittiin hojjetuuf sagaduu malee Waaqayyoof sagaduu dagatanii turan. Kanaafi Yoosiyaas daangaadha hanga daangaatti qulqulleessuu kan eegaleef. Gaafa guutummaa Yihuudaa irraa waaqni tolfamaan kufuu dubbiin Waaqayyo inni ulfina qabeessi dur dhokate achii ol-ba'ee dubbachuu jalqabe. Dubbichi maaliif bade? yoo xinnaatee xinnaate mana qulqullummaa keessatti akkamitti iddoo ol-aanaa dhabe yoo jedhame; moototni sana dura turan dagatanii waan dhiisaniif. Isumayyuummoo osoo kosii haranii argame.

Dubbiin Waaqayyo teessoo isaa irra taa'ee erge, nama waan dhabeef lafa hin malletti dagatame. Keenya hoo eessa jira? Macaafni qulqulluun iddoo jiru yeroo baay'ee nu miti seexanatu beeka. Seexanni dubbii Waaqayyoo ofiisaa namaaf kaa'uu fi hiikuu barbaada. Dursa laphee namaa keessaa baasee namni akka biyya lafaa irratti biqilu godha. Gaafa lubichi Hilqiyaan abbaan Raajicha Ermiyaas,dubbii Waaqayyoo kana argu, masaraa mootummaa keessatti gammachuu guddaatu ta'e.

Hilqiyaan lubichi Macaafa seeraa argatee shaafan nama jedhamutti, nama barreessuu fi dubbisuuf(Literated person) dandeettii isaa qabutti kenne. 2SEN 34:15. Kan baay'ee nama dhibu Macaafichi mana qulqullummaa keessatti dhokate malee mana qaalluu keessatti dhokate miti. Inni isa mortuun dhoksitu miti isa mortuu dhoksuudha malee. Macaafichi

baatame gara mooticha Yoosiyaas dhaqe. Yoosiyaas gammadee uffata isaa ofirratti tatarsaase. Yoosiyaas, tarii dubbifachuu osoo danda'uu namni kennaa ykn ogummaa caaffataa qabu waan gara isaa dhaqeef naaf dubbisi jedheen ta'a. Dubbichi tarii seera keessa deebii guutummaa isaa ta'uu ni danda'a. Sanas haa ta'uu kana, seera museeti. Akkuma argateen dubbisiifate. Lakkoofsa 30 irrattimmoo; mootichi sabaaf dubbise jedha. Seerri Waaqayyoo bara moototaa; bara Yoshaafax, 2mot:17:9, bara Yoosiyaas *2mot 34:30,* bara Izraa fi Nahimiyaa *8:3,18*(Guyyaa torbaaf guyyaatti sa'aatii ja'aaf dhaggeeffatu turan)sabaaf ni dubbifame. Bara keenyahoo yeroo dheeraaf wangeelli barsiifamamoo, yeroo dheeraa sagantaan fayyinaa fi dinqii geggeeffamaa? Ennaa dubbii Waaqayyoof yeroon xinnaattu, yeroo raawwiin isaa namarraa fagaatu gaaffiin baay'achaa deema. Gargaarsi kan argamu gara tajaajilaa yoo ilaalan utuu hin taane; yoo gara Waaqayyootti deebi'an qofa. Nutihoo ni dubbifannaa? dheebuun nuti Macaafa qulqulluudhaaf qabnu maaliif laafaa dhufee? *keessa deebii 17:18-19* tti, Macaafni qulqulluun akkas jedha, Macaafa maramaa irratti seera kana caafsifadhu, kun Waaqayyo Gooftaa isaa sodaachuu akka inni ittiin baruuf dubbii seera kanaa fi seerrata kana hundumaa ittiin of eeguuf haa ta'u. Bara jireenya isaa hundumaatti isa haa dubbisu.

### Waa'ee Seerichaatiif Waaqayyoon gaafadhaa

Sabni Waaqayyoon dhiisee harka seexanaatti akka kufu kan godhe dagatamuu Macaafichaati. Kanaaf, dhaqaatii Waaqayyoon gaafadhaa jedhee luba Hilqiyaa fi namoota biraa gara raajittii bara sana kaateetti erge. Maqaan raajittii sanaas Huldaa jedhamti. Tajaajilli dubartii kanaa sakatta'amee akka darbe ni beekama. Jiraattuu mandara Yeruusalem turte.

Dubartii abbaa manaa tokko qabduudha. Kanaaf ta'a mootichi gara isheetti waaqa dhaga'uuf kan namoota ergeef. Dubartii kanarra hafuura Waaqayyootu jira ture. Isheen Macaafa seeraa kanaaf iddoo guddaa osoo qabdu carraa dhaga'uu garuu isaa afaaniin namootarraa namootatti darbu malee hin beektu turte. Dubartiin kun namoota ergaman sana osoo maalummaa isaanii hin barin ,hafuuraan geggeeffamtee , namicha isin erge sanaan dhaaqatii, akka jedhaan jettee itti ergite.

***2Seenaa 34:23-33***

Isheen isaanitti dubbattee, "Namicha isa gara kootti isin erge kanaan, 'Waaqayyo gooftaan inni kan Israa'el:- kunoo, ani wanta hamaa innis abaarsa Macaafa fuula mootii Yihudaa duratti dubbifame keessa jiru hundumaa iddoo kanaa fi saba iddoo kana keessa jiraatan irratti nan fida.Isaan ana dhiisanii waaqayyolii biraatiif ixaana waan aarsaniif, waan hojjetan hundumaanis tuttuqanii waan ana aarsaniif, dheekkamsi koo iddoo kana irratti ni boba'a, deebi'ees hin dhaamu jedha' jedhaanii!" Itti fuftees mootii Yihudaa isa Waaqayyoon gaafachiiffachuuf gara kootti isin ergeetti dubbadhaa, "Waaqayyo gooftaan inni kan Israa'el waa'ee **dubbii isa ati dhageesseetiif** kan inni sitti dubbatu dhaga'i!

Inni, Garaan kee **dubbii ana Waaqayyo keetiin** rukutamee isa ani iddoo kana irratti saba isa keessa jiraatan irrattis dubbadhe yommuu dhageesse gad of deebiftee, uffata kee tarsaaftee ana duratti waan boosseef, ani immoo kadhata kee siif dhaga'eera. Kunoo, ati duutee abboota kee biratti nagaadhaan akka awwaalamtu nan godha; iji kees badiisa isa ani iddoo kanaa fi saba iddoo kana keessa jiraatanitti fidu

hundumaa hin argu jedhe jette; warri ergaman sunis deebi'anii deebii isheen kennite hundumaa mootichatti in himan.

Kana irratti Yoosiyaas mootichi geggeessitoota Yihudaa fi Yeruusaalem hundumaa walitti in qabe. Mootichi yommus namoota Yihudaa fi namoota Yeruusaalem keessa jiraatan, lubootaa fi Lewwoota akkasumas namoota gurguddootaa fi xixinnayyoota hundumaa wajjin gara mana qulqullummaatti ol in ba'e; inni achitti dubbii "Macaafa kakuu" isa mana qulqullummaa keessaa argame keessatti caafame hundumaa akka isaan dhaga'anitti isaaniif in dubbise. Mootichi Waaqayyo duukaa bu'uuf, abboommii isaa, seerrata isaa fi seera isaa garaa isaa fi yaada isaa guutuudhaan eeguuf, dubbii "Macaafa kakuu" kana keessatti caafameefis abboomamuudhaaf iddoo isaaf kenname dhaabatee Waaqayyo duratti kakuu isaa in haaresse.

Namoonni Yeruusaalemii fi kutaa biyya Beniyaamin keessaa dhufanis tokko tokkoon ka'anii kakuu sanatti akka galan in godhe; yommus namoonni Yeruusaalem keessa jiraatan kakuu Waaqayyo gooftaa isa kan abboota isaanii sanaaf in abboomaman. Yoosiyaas waaqayyolii ciigga'amoo hundumaa guutummaa biyya Israa'el keessaa baasee, namoonni Israa'el hundinuu Waaqayyo gooftaa isaanii akka waaqeffatan godhe; hamma bara jireenya isaatitti isaan Waaqayyo gooftaa isa kan abboota isaanii irraa gara hin galle.

Kan baay'ee nama dhibu amma bara jireenya isaatitti sabni sun waaqayyo irraa hin garagalle jedha. Maaliif sabichi hin garagalle yoo jenne, geggeessaa hin garagalletu geggeessaa ture. Caaffaticha dubbiseefii jiraachaa fakkeenya ta'eef. Seexana yoo dhaaban ni dhaabatti yoo tuffatan ni baddi. Har'a

bar nama meeqa garagalaa oolutu saba tiksa. Kufaatiin waldaa inni guddaan rakkoo saba abboomamuu didee miti, rakkoo tajaajiltoota waaqa tolfamaa duukaa fiiganiiti malee. Akkuma baay'een keenya beeknu namooni mana nama irra deemanii raaga raagaa olan ijoollee isaaniitti eessa akka oolan hin himan.Geggessitootni baay'eenis eessa akka oolan saba geggeessanitti hin himan. Kun rakkoo dubbii Waaqayyoo dagachuuti. Tikseen horii wajjin hin oollee akkuma balleessu, geggeessaan saba wajjin hin oollee, yoo xiqqaate yeroo yerootti argee yaadaa fi tajaajila barbaachisu hin kennineef,maqaaf yoo itti waamame malee maqichaan bu'aa yoo sassaabe irraa kan hafe, homaa gochuufii hin danda'u.

Osoo dubbichi mana qulqullummaatti badee hafee maaltu ta'a turee? Nuti hoo kakuu lamaan eessaa fidna turre? Kakuu Moofaa fi haaraa jechuudha. Dubbiin Waaqayyoo dhugaadha. Osoo Nohi nama qajeelaa hin taane ta'ee eenyutu biyya lafaa irratti hafa ture? Osoo bara Yoosiyaas Hilqiyaan lubichi Macaaficha seeraa hin argine ta'ee, osoo Yesuus nuuf hin duune ta'ee eenyutu mootummaa Waaqayyoo arga ture? Ajaa'iba!

Dubbiin Waaqayyoo dubbifamuun badii baay'ee jalaa nama oolcha. Yoosiyaas kakuu isaa ni haareesse. Waaqayyoof dhaabbataa ta'e. Ejjennoo isaatti cimee hamma dhumaatti dhaabbate. Yoosiyaas erga sabni hunduu gara Waaqayyootti deebi'ee namoota guutummaa Israa'el keessatti dubbii Waaqayyoo barsiisanii fi saanduqa kakuu baatan ni dhaabe. Kun waanuma addaati . Namoota barsiisan dubbichi dhabee kan ture, bara mootummaa Yoosiyaasitti ulfina guddaa argate. Waaqayyo sabni kun narraa ni garagala hamaan ani isaanitti fidu ija keetiin hin argitu sin fudhadha jedhee abdii akkuma

karaa raajitti Huldaa galeef ni raawwateef. Kutannoodhaan ka'ee seenaa hojjete. Waaqayyo dhaloota seenaa dubbisu duwwaa osoo hin ta'in, kan hojjetan nu haa godhu.

***1 Qorontos 3 :16-17***

- Isin mana qulqullummaa Waaqayyoo akka taatan, hafuurri Waaqayyoos isin keessa buufatee akka jiru hin beektanii ree?
- Namni mana qulqullummaa Waaqayyoo yoo balleesse, Waaqayyo immoo isa ni balleessa; manni qulqullummaa Waaqayyoo dhuguma qulqulluu dha, innis isin.
- Gooftaan Dingata gara mana qulqulluummaa ni dhufa, jedha. *Milk 3:17*

Eegaa akkuma waliin dubbifanne Gooftaan mana qulqullummaa isaa keessa maaltu akka jiru ilaaluuf ni dhufa. Yeroo dhufu yoo seerri isaa jiraate nu badhaasa. Yoo waaqni tolfamaan laphee keenya keessa jiraate seeruma isaatiin gatii keenya nuuf kenna. Kan inni dhufummoo dingata malee beellamaan miti. Warra dubbii isaa jaallataniif beellamni Yesuus eegamaadha.

**Warqee gabaa dhabe**

**Dubbiin** Waaqayyoo warqee qulqullinni jireenyaa ittiin madaalamuudha. Dubbii Waaqayyootiin ala jireenyi bara baraa hin jiru. Warqee argachuun gatii guddaa nama baasisa. Qotuu nama gaafata. Dadhabbii guddaa qaba. Wayyaa namaatu xura'aa. Gatiin warqicha irraa argamu amma inni cululuqutti hin kanfalamu. Sakkatta'uu barbaada. Abiddaan

sakatta'ama. Dhumarratti gatiin kennamaaf. Namni warqee baasu gatiisaa tilmaamee hojii isaatti cima malee dursa gatiin akka kanfalamuuf hin gaafatu. Dubbiin Waaqayyoos akkasi. Kaayyoon Waaqayyoo inni jalqabaa humna dubbii isaa keessa jiruun nu jijjiiruudha malee haala nutti jijjiirame nuuf jijjiiruu qofa miti. Waaqayyo nu mitii ,warruma isa hin beekneyyuu waan lafarraatiin eebbiseera. Waanti Waaqayyo arguu barbaadu namoota waan waaqa irraatiin guutamanii lafarratti humna waaqarraatiin bitan arguudha. Kunis Yesuusin jalqabame.

Namni dubbiin Waaqayyoo osoo itti hin lallabamin Yesuusitti amane yoo jiraatellee gara ittiin bulmaata dubbichaatti akka dhufuufi. Lafa itti maqaan Gooftaa waamamu hundatti wangeelatu lallabama. Wangeelli dinqii Yesuus hojjeteedha. Macaafni qulqulluun dhoksaa fi dinqii Waaqayyo mul'iseedha. Namatti fayyadamee kan caafame yoo ta'eyyuu , hafuura qulqulluutu nama keessa taa'ee ykn bulee caaffata mul'ise. Dubbiin dogoggora hin qabne kun dhaloota baay'ee gargaareera. Addunyaa jijjiireera. Boris ni jijjiira. Namoonni dubbii Waaqayyoo baratan kan jedhamu; yoo dubbicha jiraachuu isaanii fi lallabuu isaaniitin namni kan biraa ija ykn firii irratti argee Waaqayyoof ulfina kenneedha.

Namoonni heddu ergaa gurguddaa baatanii dhokatanii taa'u. Akkuma oomishti yoo gabaa argate malee bu'aa hin argamsiifne, dubbiin Waaqayyoos nama bu'aa buusuu fi keessa jiru irraa mul'achuun nama kan biraa irratti dhiibbaan yoo uumame hojjeteera jedhama. Gabaan iddoo bitaa fi gurguraan itti walitti dhufaniidha. Gabaan hafuuraa tola kennama garuu tola kan dhufe miti. **Gabaa hafuuraa keessatti tola kennan malee hin buufatan**. Namoonni dubbii

Waaqayyoo fi ayyaana waliif qoodan namoota bara baraan wal-fayyadaniidha. Har'ahoo gabaa warra wangeela barsiisaniimoo gabaa warra natti mul'ate jedhaniitu caala? Fakkiin namatti mul'atee humnii fi hiikaan Macaafa qulqulluun nama jalaa dhokachuun bu'aa maalii qaba?

Warqee dubbii Waaqayyoo keessa jiru gatii isaa fi barbadama isaa yoo beekne malee hafuuratti rakasa taana. Warri hafuuraan rakasan gabaa biyya waaqarraa hin qaban. Kana jechuun gabaa konfireensii hin qaban jechuu miti. Gabaan jireenyaa kan itti samiin nama deggaruudha. Namoonni jireenya keessa jiran namoota ogummaa fi ayyaana dubbii Waaqayyootiif ajajamanii waliif qoodaniidha.

Warqeen Macaafa qulqulluu keessatti Eeden gannatirraa kaasee hanga mul'ata Yohannisitti si'a 441 ol caqafamee jira. Kun kan agarsiisu dubbii Waaqayyoo keessa badhadhummaan akkamii akka jiruudha. Dubbii Waaqayyoo beekuun hojjetaa eebba hin lakka'amne qabu akka nama taasisu nutti agarsiisa. Waaqayyo gatii rakasa hin qabu. Gatiin seexanaa mi'aa fakkaata garuu nama rakasiisa ykn busheessa. Gatiin Waaqayyoon sodachuu fi duukaa deemu xinnoo fakkaatuyyuu dhaalee addunyaa jiisa. Kunis dubbii Waaqayyootiini. Macaafa qulqulluu keessa yaada Waaqayyoo isa eebbifamaatu jira.

### Namoota hidhannoo hafuuraa hin qabne

Waaqayyo kaawwachiiseeras baafachiiseeras. Loltuun kophee gabaa irratti gurguramu hidhatee gara lolaatti hin deemu. Sababiinsaa wayyaa seeraa(protocol) hojii isaa mul'isu ykn ulfeessu dirqama uffachuu qaba. Yoo wayyaa hojii fi

ogummaa hin uffatu ta'e dirqama isaa ba'uu yoo danda'eyyuu seerri hin hayyamuuf. Namni hidhannoo hafuuraa hin qabnes jabaatee deemuu,hojjechuu fi loluu hin danda'u. Eenyuyyuu dubbii Waaqayyootiin yoo ijaarame malee humna godhatee diiguu, fiiguu fi kuffisuu hin danda'u. loltuu deemuf kophee cimaa qabu,waranuuf meeshaa amansiisaa qabu, ta'anii dubbii Waaqayyootin guutamanii yoo tarkaanfatan malee fagoo ga'uun nama rakkisa. Biyyi lafaa kun amantootaaf qoraattiidha. Ayyaanni Waaqayyoo garuu homtuu akka isaan hin miineef irraa qola.

Amantoota wayyaan hafuuraa itti hin ho'ine heddutu jira. Mana amantaa oolu malee mana waaqaa hin oolan. Namni osoo nyaata hafuuraa gurguddaa nyaatuu beela'u hir'ina dubbii Waaqayyoo qaba. Dinqiin osoo ta'uu namni baay'een rakkinuma odeessa. Namni dibataa fi beekumsa dubbii Waaqayyoo quufe sammuu fi lubbuu isaatiif nyaata ga'aa kennaa jira. Baay'een namaa foonitti furdaadha malee hafuuratti huuqqataadha. Namni akkasii bookeellee ofirraa kaasuu dadhabee mataa bowwoodhaaf tajaajilaa rakkisa. Yeroo darben sooressa qabeenya guddaa qabu tokko wajjin yeroo fudhee haasa'aa ture. Namni kun nama qabeenya guddaa biyya Itiyoophiyaa keessaa qabuudha. Dhimma baay'ee irratti erga haasofnee booddee, akkas naan jedhe, ''jabaadhu namni nama jabaa gargaaraatii''. Kun anaaf ergaa haaraa natti ta'e. Nama of gargaare namni gargaara. Nama jabaa jechuun nama maallaqa qabu qofa jechuu miti. Nama halkaniif guyyaa jijjiirama arguuf tattaafatuudha malee. Namni dubbii Waaqayyoo hidhatee,hafuura qulqulluun guutamee isaaf jiraate biyya lafaa misoomsa. Namoonni qodaa gogsanii dheebotan, waan barbaadan fudhatanii,

argatanii gaaffii dachaa horachuun bitaa galan lakkoofsa hin qaban. Dubbiin Waaqayyoo iddoo ofii nama barsiisa. Iddoon mijaataan dheebuu nama baasu fannoo Gooftaa Yesuus jala qofaadha. Eyyee!

## Boqonnaa Ja'a

## Dammummaa Dubbii Waaqayyoo

D**amma** Macaafa qulqulluu keessatti fakkeenya baay'eedhaan arganna. Dammi mi'aadhaan malee hadhaatti fakkeeffamuu hin danda'u. Nama cubbuun biyya lafaa itti hadhaa'ee fi hadhesse dubbii Waaqayyoo yoo liqimsan ni mi'eessa. Dubbiin Waaqayyo jireenya mi'essa malee foon duwwaa mi'essa miti. Dammi waan mi'aawuuf yeroo hundumaa fakkeenya gammachuuti. Waanti mi'aawu hundinuu addunyaa hafuuraa keessatti gammachuu fi urgaatti fakkeeffama.

Dammi gammachuu kennuusaa dubbiin Waaqayyoo ni dubbata. *Isa7:14* irratti, Kanaafis Waaqayyo ofii isaatii milikkita isiniif ni kenna; kunoo, durbi in ulfoofti, ilmas in deessi, maqaa isaas 'Amaanu'el' jettee in moggaafti; Amaanu'el jechuunis ''Waaqayyo nuu wajjin jira'' jechuu dha. Inni isa hamaa jibbuu, isa gaariis fo'achuu hamma barutti itittuudhaa fi **damma ni nyaata.** Jechi damma nyaata jedhu

kun hiikaa guddaa qaba. *Mat 1:23*, irratti maqaa mucichaa Amanu'eel jettee ni moggaafta jedha. Kana jechuun mucaa isa damma nyaatu jechuudha.

Yesuusiin mul'isuuf kan caafameedha. Kan damma nyaatu akka dammaa nama mi'eessa. Dubbii waaqarraa. Kan hadhaa nyaatu,nama hadheessa. Kunis jaalala biyya lafaatiin guutamanii nama guutuu agarsiisa. Machii, albaadhummaa jibbaa fi waan jireenya namaa balleessu hundumaa jechuudha. Damma nyaata jechuun dubbii Waaqayyoo isa jireenya mi'essu nyaata jechuudha. Yesuus mana qulqullummaa keessatti argamee barreessitoota seeraa wajjin waa'ee dubbii Waaqayyoo waliin falmaa turuu isaa dubbiin Waaqayyoo dhugaa nuuf ba'a. Barbaachisummaa Macaafa qulqulluu barsiisota seeraa wajjin wal mormaa turuu isaa kan agarsiisuudha. Yesuus nama mi'essuuf waaqarraa gara biyya lafaa dhufe.

Yohaannis Cuuphaan, damma lafa oonaa nyaachaa yeroo dheeraa dabarseera. Waan mi'awuu malee waan isa macheessu hin turre. Kanaafi samiin banamee kan inni tajaajileef. Waaqayyo yoo rakkataniillee namoota mi'aasaa dubbatan barbaada. Namoonni tajaajilan jireenya namaa kan hadheessaniif dhugaatii nama macheessuu,Ejjaa fi jaalala Mallaqaatiin waan mo'amaniifi. Kunimmoo hadhaa'anii hadheessu ta'a malee mi'awuu fi mi'essuuf nama hin gargaaru. Namni dubbii Waaqayyootiin mi'aaye yoo namni isa hadheessellee hin beekanii dhiisiif jedha malee balleessi hin jedhu. Waan namatti mi'aayetu na sochoosa miti. Waan natti mi'aayee namaaf dhangala'utu humna naaf ta'a. Dubbiin Waaqayyoo na mi'eessee yeroon tajaajila namaaf kennu isatu hamilee guddaa natti horee zoonii abdiirra na jiraachiisa.

*Ba'uu 33:3*, Ati gara biyya aannanii fi damma baasuu dhaqi jedha. Sabni Israa'el lafa kakuu iddootti nyaata gaarii nyaachaa Waaqayyoon waaqeffatu akka dhaquuf gibxii baafame. Nyaatni gaariin Waaqayyo akka nyaannu barbaadu isa Hootela Intarnaashinaliidhaa sooramnu miti. Isa eenyuyyuu ni barbaada. Nyaata hafuuraati malee, innis dubbii isaati. Namni dubbii Waaqayyoo nyaate nyaata madaalawaa gosa hunda of keessaa qabu soorata. Isatu anniisaa fi humna guddaa ta'eefii seexana galaafata. Sabni Israa'el achi dhaqanii dammichaa fi aannanichaan hafuufamanii waaqayyoolii tolfamoo biyya sanaatiif sagaduu jalqabuun Gooftaa guddaa aarsan. Aannan mallattoo gaarummaa hafuuraa yommuu ta'u dammimmoo mi'aa jireenya hafuuraa agarsiisa. Damma ijaan bakkeetti ilaaluun qofti akka namatti hin mi'eessine, jireenyi hafuuraas ijaan ilaaluun utuu hin taane hafuura qulqulluu keessa ofitti fudhachuun hiikaa argata. Rakkoon jiru, iddoo itti dammi hafuuraa, dubbiin Waaqayyoo, argamu waldaa keessaatti namni baay'een hadhaa guddaadhaan miidhameera. Waldaan iddoo gammachuu ta'uun utuu irra jiruu namoonni muraasti Impaayeera mataa isaanii keessatti ijaaruun warreen damma barbaadan gaddisiisanii seexanni akka isaan miidhu godhaniiru.

Dammi Macaafa qulqulluu keessatti yeroo 61 ol maqaa dha'ameera. Kunis, dubbiin Waaqayyoo hagam akka mi'aawuu mul'isuuf kan barreeffameedha. *Kes 11:9* irratti, akkas jedha, Biyya Waaqayyo abboota kee fi sanyii isaaniitiif kennuudhaaf kakate, biyya aannanii fi damma baasu sana keessa bara dheeraa in jiraatta. Bara dheera kan ati jiraattu biyyicha dammaa fi aannan baasu keessa yoo jiraatteedha. Biyyicha keessaa yoo baatee garuu umuriin kee dheeraa hin

ta'u jechuudha. Kana jechuun biyya biraa hin dhaqin jechuu miti. Iddoo eebbi Waaqayyoo itti argamu iddoo yeroo hundumaa waan mi'awuu Waaqayyorra fudhattu jiraadhu jechuudha. Namni baay'een kiristaana ni ta'a yeroo muraasa booddee bu'aa fi fedhii foonitiin iddoo gad dhiisuun umuriisaa mana Waaqayyoo keessaa, kan inni gabaabsuuf dammicharraa waan fagaatuufi. Innis dubbii Waaqayyooti. Macaafa qulqulluudha. Namoonni xinnoon Waaqayyo filatu warra dubbii isaa nyaatanii jiraataniidha.

Namni baay'een waldaa keessaa ba'een iddoo akkasii dhaqeen mi'eeffadha jechuun hadhaa dirqamaan akka nyaatu ta'eera. Namni damma dhiisee hadhaa nyaatu utuu qorichi hin qaqqabin du'a. Isatu qoricha dhiisee summii nyaatehoo maaltu fayyisa? Yaa mucaa namaa! Ati Macaaficha ani amma siif kennu kana nyaadhu garaa kee guuttadhu!"naan jedhe; ani yommuun nyaadhes afaan kootti akka dammaa in miyaa'e". *His3:3.* Hisqeel, Macaafichi akka dammaa natti miyaa'e jedhe. Dubbiin Waaqayyoo yoomuu ni mi'aawa. *His 3:8,9,12* irratti akkas jedha, ''kunoo, ani fuula isaanii duratti ija-jabeessaa fi mata-jabeessa sin godha; adda kees akka dhagaa almaazii isa dhagaa qara qabu caalaa jabaatuu nan jabeessa; isaanoo mana warra didanii ka'aniiti, isaan hin sodaatin, hin na'inis!" naan jedhe. Hafuurris ol na fuudhe; anis sagaleen guddaan socho'u tokko ana booddeedhaa, "Ulfinni Waaqayyoo iddoo buufata isaatti jajamaa haa ta'u!" utuu jedhuu nan dhaga'e.

Adda kee akka dhagaa Almaaziin godha jechuun Macaafni ati nyaattee akka dammaa sitti miyaa'e kun humna siif kenna. Atis jaalala Waaqayyoo jiraachaa yommuu deemtu hafuurri Waaqayyo jiraataa ol si fuudhee sagalee fi hasaasa Gooftaa ni

dhageessa jechuudha. Kanaaf, Macaafa Waaqayyoo nyaachuun heddu nama gargaara. *His 3:17* irrattimmoo, Waaqayyo dubbii afaan kootii kana dhaga'itii ittiin of eggachiisi jedha. Jireenyi namaa kan eegamu yoo dubbii Waaqayyoo dhaga'anii hojirra oolchan duwwaadha. Mootummaa Waaqayyoo keessatti namni ofiif damma nyaachaa hadhaa afaan nama ka'u hin jiru. Isa raajonni sobdonni hadhaadhaan damma jedhanii nama fiixan miti. Adda baafachuuf dursa baruun barbaachisaadha.

**Fayidaa dammaa**

Dammi akkamitti damma ta'a yoo jedhame, kanniisatu daraaraa guuree omishuun qopheessa. Muka urga'u barbaaduun waqtii isaa eguun damma kannisti hojjete namni nyaata. Mala ammayyaatiin dammi kan omishamu yoo ta'uyyuu kannisa garuu omishuun hin danda'amu. kununsutu danda'ama malee. Kanaaf, dubbii Waaqayyo akka ergaa yerootti namatti erguu fi jireenya bara baraatiif ulaagaa kan namaaf ta'uudha. Namni hundi damma hin jaallatu. Dubbiin Waaqayyo garuu nama hunda gargaara. Akka inni namatti hin tolle kan godhu waa baay'etu jira. Fakkeenyaaf, sobaa fi gowwoomsaa biyya lafaa.  Suutuma suuta yoo dhamdhaman nama gargaara. Takkaa mi'eeffannan yoomiyyuu namatti hin hadhaa'u. Dammi jireenya namatti mi'eessa. Dammi hafuuraa Macaafa qulqulluudha.

Yeroo tokko namni tokko dhugaa yommuu ba'un dhaga'e. Innis akkas jedhe, akka waan yoon baradhee iddoo guddaa ga'e jireenyi naaf qajeeluutti yaaduun, barnoota baradheen Doktorii ta'e jedhe. Gaafan eebbifamee hojii qabadhus gaaffiin koo ittuma caale jedhe. Utuman bitaa galee caatii

qaamaa dhugaatii garaa garaa fayyadamaa jiru, kiristaanni tokko dhufee Macaafa qulqulluu akkan dubbisuuf naaf kenne jedhe. Ergan wangeelota arfan dubbiseen gara tasgabba'utti dhufe jedhe. Dhumarratti, namni Macaafa qulqulluu kenneef sun gara waldaatti isa affeeruun Gooftaa wajjin wal baree seenaan isaa jijjiiramuun sadarkaa guddaarra nama ga'eedha. Namni hundinuu utuu kitaaba biraa caalaa Macaafa qulqulluu dubbisee jireenyi itti mi'aawa. "Inni iddoo ol kaa'aa biyyichaa isa yaabsise, midhaan maasii keessaa isa nyaachise, damma kattaa keessaa isa soore, dhadhaa ejersaas kattaa jabaa keessaa isaaf in kenne'', *Kes 32:13.* Dubbiin kun nuufis har'a ni hojjeta. **Damma kattaa** keessaa jechuun jireenya Waaqayyo keessa dhokachuun injifatanii gaara gubbaa yaabbatan jechuudha. Jireenyi Waaqayyo keessa hin jirre, hammam yoo nama mul'ise illee gammachuu fi jabina namaaf hin kennu. Waaqayyo garuu addumman nama gargaara. Galanni isaaf haa ta'u. Fayidaan dammaa baay'ee yoo ta'eyyuu muraasa isaa kanaa gaditti ilaalla.

**Fayidaalee Dammaa**

- ✓ Madaa qoorsuuf.
- ✓ Carraa maseenummaa ni hir'isa , Qullubbii adii waliin makuun ganama garaa duwwaatti fallaana tokko nyaachuu.
- ✓ Umrii ni dheeressa.
- ✓ Hirriba gahaa rafuuf, halkan halkan nyachuun raafuu.
- ✓ Utaalloo irraa dafnee fooyya'uuf, garaa duwwaatti fallaana lamaa hanga saditti fayyaamuu.
- ✓ Keemikaalota qaama keessatti summii ta'an dhabamsiisuuf.
- ✓ Dadhabbii akka malee ni hir'isa.

- ✓ Dhukkubbii ilkaaniif.
- ✓ Kaanserii lafee fi garaachaaf.
- ✓ Dhukkuba lafee ni hir'isa.
- ✓ Finniisa nurraa qulqulleessa. Nyaachuu fi dibachuun, Loomii waliin makaanii dibaachuun turtii sa'aati 2 booda dhiqachuu
- ✓ Dhukkubbii maashaa fi buusaawwanii ni hir'isa.
- ✓ Cholesterol hamaa hir'isa.
- ✓ Ulfaatina qaamaa akka malee ni hir'isa.
- ✓ Foolii badaa afaanii nurraa qolata.
- ✓ Dandeettii dhukkuba ofirraa ittisuu qaamaa ni dabala.
- ✓ Madda annisaa ti.
- ✓ Dhibee onneefis ni tola.
- ✓ Dhibee asmii fi saaynasiif, absuddaa (xuqur-asmuudi)wajjin waliin makuun ganama fi galgala garaa duwwaatti fallaana tokko tokko nyaachuun hamma fayyanitti ittii fufuu.
- ✓ Dafanii molachuu nurraa ittisa. Zayiti qobboo fallaana tokko fi hanqaaqu waliin makaanii torbaniitti guyyaa 2 hanga 3 ittii diibachuu.
- ✓ Rakkiina sal-quunnaamti hir'isuufillee ni gargaara, jedhu qorattonni. Akkuma beekamu rakkoo sal-quunnamtiitif bultoo baay'eetu diggata. Hundarra garuu kadhataa fi dubbii Waaqayyotti cimuun rakkoo kana gabaabatti dhidhimsa.

**Namoota utuu hin mi'eeffatin beeksisan**

Addunyaan **hafuuraa mi'eeffachuu, mi'awuu fi mi'eessun** kan mul'atuudha. Namoonni baay'een waan maallaqa irraa argatan itti fakkaatee, utuu gatii baasanii of kennanii dubbii Waaqayyoo hin baratin hin qo'atiin kan nama biraa

garagalchuun tajaajiluuf yaalii taasisu. Waaqayyo garuu namoota dursa dubbisaa mi'eeffatanii namoonni biraa akka mi'eeffataniif barsiisan barbaada. Ta'anii namoonni barsiisan muraasa. Waaqayyo namoota mi'eeffatanii mi'essan barbaada. Namni hin mi'eeffanne mi'eessu hin danda'u. Yeroof garuu fakkeessuu ni danda'a. jireenyi nama akkasii fakkeenyummaan jijjiiramuu hin danda'u.

Warri Macaafa qulqulluun fayyadamanii fayyadan dammummaa dubbii Waaqayyootiif ga'ee guddaa taphatu. Barsiisaan damma nyaatee hin beeknee; waa'ee dammaa warra nyaatanii fayidaa inni namaaf kennuu fi jabina inni qaama namaaf argamsiisu hubataniirra dhiibbaa uumuu hin danda'u. Barsiisaan akkasii ibsuutti cimaa ta'uu danda'a. Eessaa fidee ibse yoo jedhame qo'atee ibsuu danda'a garuu jiraatanii barsiisuunii fi utuu hin jiraatin barsiisuun garaa garummaa guddaa qaba.

Gatiin damma **yomiyyuu** gad hin bu'u. Maaliif? Ni mi'awa waan ta'eef. Fayidaa guddaa qaba waan ta'eef. Gatiin dubbii Waaqayyoos yoomiyyu hin kufuu. Maaliif? Gatii Yesuus fannoo irratti kanfale dubbata waan ta'eef. Mo'icha Waaqayyo hojjete waan lallabuuf yoo isatti amanan injifanno mi'ooftuu namaaf argamsisa.

Dubbii Waaqayyoo nyaatanii dhagna ofii godhachuun jabina guddaadha.Qabsoon hadhooftuun injifannoo mi'ooftuu argamsifti.

Akkuma dammi fayidaa armaan olitiif nu gargaaru, dubbiin Waaqayyoo inni akka dammaa mi'awuu fayyummaa jireenya hafuuraa keenyaatiif nu gargaara. Yoo dubbii Waaqayyotti

fayyadamne dhibeewwan hafuuraa fi jallinni biyya lafaa nu miidhuu hin danda'u. Fakkeenyaaf, Seexanaan qabamu, iyyummaa,wallaalummaa,dhibaa'ummaa fi abdii kutannaan nu miidhuu mitii karaa keenyayyuu hin ba'u. Yoo dubbiin Waaqayyoo nu keessatti iddoo qabate jechuudha.

Dammatti bishaan yoo baay'isan akkuma mi'aan isaa gad bu'u; dubbii Waaqayyoottis xinxalli namoota jiraachuu hin beekne yoo baay'ate mi'aa isaa yaadaan namarraa fageessa. kanaafiyyuu Macaafa qulqulluu keenya iddoo inni jiruu kaasuun itti haa fayyadamnuun dhaamsa kooti.

**Argannoo sobaa diduu**

Yeroo tokko tokko namoonni akkuma itti fakkaateetti hojii Yesuus kiristoos hojjete hiika itti kennuudhaan nama jaanjessu. **Waliin makanii warra hiika itti kennanirraa of–eeggadha.** Namni dubbii Waaqayyootiin bilchatee, nama jallatee jallisu ifachuu danda'utu irraa eegama.  Yeroo tokko saayintistii beekamaa tokkotu ture. Saayintistiin kun nama Macaafa qulqulluu dubbiseedha. Garuu macaafa qulqulluutti hin amanu ture. Namni kun namoota naannoo isaa walitti qabee ,akkas jedheen. ''Namichi isin Yesuus jettaniin kun keemistii cimaadha, bishan gara dadhii wayiniitti jijjiireera isaaniin jedhe. ''keemikaala kanaa fi sana walitti dabaleeti'', jechuudhaan keemikaala harka isaa irraa qabu walitti naquudhaan wayinii biftiisaa sirrii ta'e akka argamu taasise. Argannoo isaa kanatti namoonni ajaa'ibsiifatan hundi harka walitti rukutaniif.

Utuma kun kanaan ta'ee jiruu dargageessi amanaan tokko dingata harkasaa baasuun, ''dadhii wayinii amma hojjettan

dhugdanii nu agarsiisuu dandeessuu?’’ jedhee gaafate. Saayintistiin sun dingata waan nan gaafatama jedhee takkaallee yaadee hin beekne gaafatame. Naasuu baay’ee booddee ‘’kun summiidha bar akkamittan dhugaa?’’ jedhee deebiseef. Amanaan gaaffii kana gaafate deebisee, garaa garummaan dadhii waayinii kee fi kan Yesuus asirrratti beekama. ‘’Argannoon kee keemikaala lama walitti dabaluudhaan kan dhufeedha. Yesuus garuu, bishaan qulqulluu duwwaa irra hojjete’’. Kunis jedheen itti fufee, ‘’wayinii hundumayyu tuffachisee akka dhugamu godhe’’.

Yesuus dinqii hojjetee nama baay’ee gara mootummaa ifaatti dachaase. Namni dhuunfaan nan beeka jedhu armaan olitti argine kun garuu waan balleessuu fi ajjeesu walitti makee waan Yesuus hojjete hojjedheera jechuu barbaade. Namoonni baay’een har’a dubbicha iddoo tokko fudhachuun, laaffisuudhan namoonni Macaafa qulqulluuf akka iddoo dhabanii fi irraa fagaatan taasisuuf yaalu. Namoonni tokko tokko, utuu jalqabaa hamma dhumaatti yaada isaa ergaa sirrii namaaf qooduu hin danda’in yookin hin barbaadin summii ofiif hin dhugne nama obaasuuf yaalu. Kana qolachuuf dubbii Waaqayyootti bilchaachuu barbaachisa. Saayintistiin kun utuu amantootni achi jiran ni dhugna jedhaniinii hin dhoowwu ture. Ofiif dhugimee jedhamnaan garuu ni dide.

Har’as namoonni baay’een yaada gadheedhaan guutamuun dubbii Waaqayyoo irraa nama fageessuuf yaalii taasisu. Namichi kun waliin makaa biyya lafaa warra dhugaan obaasuuf yaalii taasise. Yaada isaa yoo itti guute fudhatamuun(hatamuun) kanarra caalu maaltu jira. Ofiif miidhaa isaa baqachuun namoota Waaqayyoo fi dubbii isaa abdatan ajjeesuuf yaale. Isaan garuu ati dura isa waliin makte

dhugi jedhaniin. Kiristaanonni waan dhiigni Yesuus amantiidhaan itti makame malee waan biyyi lafaa fi summiin isaa itti makamee isaan ajjeesuuf itti garmaamurraa of-eggachuu qabu. Dubbiin Waaqayyoo jireenya namatti mi'essa. Kunis yaada Waaqayyoo keessa galanii suuta deemuun ariifatanii jiraachuudha. Namni Macaafa qulqulluu of-keessaa qabu suuta jechaa deemuun ariifatee jiraata.

**Barataa eebbifamee gane**

Yeroo tokkoo barataan tokkoo mana barumsa Macaafa qulqulluu (Theological school) galee barachuuf galmaa'e. Akkuma mana barumsaa sana galeen waa'ee Waaqayyoo qorachuu jalqabe. Namni kun dammummaa dubbii Waaqayyoo mi'eeffate dhumarratti tilmaama(theory) Amaanu'eel kaantiitiin liqimfame. Dhalataa biyya Jarmaniiti. Maqaan isaa Ludwig Firbaach(Ludwig Feuerbach)[16] jedhama. Seenaa nama kanaa yommuu qorannu, barnootni duwwaan waraqatni duwwaan fayidaa akka nuuf hin qabaanne hubanna. Yoo Waaqayyoo dubbii isaa laphee keenyarratti caafee nu jijjiire malee barnootni qofti nama hin fayyadu. Namni kun namatu waaqa uume malee waaqni nama hin uumne yaada jedhu hamma qabaatutti ga'e. Kun gantummaa guddaadha. Namoonni akka isaatii har'a lakkoofsa hin qaban. Manni barnoota Macaafa qulqulluu barattota heddu eebbisiseera. Baay'een isaanii akkuma Ludwiig seenaa fi yaada namootaa baratan malee mootummaa Waaqayyoo hin barre.

[16] Witness and discipleship,Gudina Tumsa foundation,P29,2007

Baratanii namoonni gowwooman lakkofsa hin qaban. Namni jabaan Waaqayyoon beeku hammuma barachaa deemuu hammam akka wallaalaa ta’e argaa deema. Namoonni utuu Yesuus laphee isaanii keessa hin seenin mana amantaa fakkeessuu danda’u. Jabaannee dubbii Waaqayyoo galmaan ga’uun jiraachuun, barsiisuun qooda amantoota hundumaati. Warri fayyanii gooftaa ganan warra lammaffaa isa fannisaniidha. Kun akka hin taaneef hamma dhumaatti amanaa fi dhuga baatu ta’uuf dubbii isaatti cimuutu nurra jiraata. Yoo kun ta’e malee jireenyi hafuuraa hiika hin qabaatu.

### Macaafa dhiyoo fagoo

**D**ubbii Waaqayyoo yoo dubbifatanii ittiin hojjetanii fi ittin jiraatan malee mana keessa baay’inni heddu jiraatuyyuu namarra fagodha. Dhiyoodha kan jedhamu yoo qayyabatanii qayyabachiisan malee hojii ittiin hojjechuunii fi eebba achi keessa jiru argachuun waan hin yaadamneedha. Waanti osoo nama fayyaduu danda’uu nama jalaa dhokate, yoo nama bira jiraateyyuu fagoodha. Namni baay’een Macaafni qulqulluun akka humnaa fi bu’aa qabu beeka garuu yeroo kenneefii dubbisuun gaara guddaa itti ta’a. Gooftaan Yesuus, hafuurichi gaafa isin irra dhufe dubbii koo isin yaadachisa kan inni jedheef ,ergaa laphee keessa namaa seene mul’isuufii malee kitaaba ala jiruu iddoo isaa nu yaadachiisuuf miti.

Amantootni baay’een filmiif malee dubbii Waaqayyootiif yeroo hin qaban. Halkan hirriba dhabanii filmii walitti fufaa ilaalu, Macaafa qulqulluu isaanii garuu garagalchaniiyyuu hin ilaalan. Waaqayyo namoota dubbii isaa dheebotan barbaada. Mana isaanii keessa kitaaba gidduu Macaafa kaa’anii dagatu.

Kunimmo, rakkoo guddaaf isaan saaxila. Itti dhiyoo jira garuu irraa fagoodha. Seenaa Meerii Joons akkuma ilaallee,yoo dheebotanii barbaaddatan malee dheebuu hin ba'an. Waaqayyo iddoo hunda jira garuu iddoo hundatti hin argamu. Namoota dubbii isaa kabajaniif garuu ni argama.

Macaafa qulqulluu dubbifannu malee Waaqayyoon eessatti beekuu dandeenya? Essattiyyu. Manni keenya Macaafa qulqulluu afaan garaa garaatiin barreeffame baay'een yoo guuteyyuu dubbifannee yoo itti fayyadamne malee waan mana jiru qofaaf homaa nu hin fayyadu. Waaqayyo namoota seera isaatiif sagantaa qaban barbaada. Hammuma isatti dhiyaannu nutti dhiyaata. Warri kaan dubbii isaattii fagaatanii badan. Warri kaanimmoo dubbiisaa baratanii wallaalan. Namoonni dhugaa filatanimmoo dubbii isaa garraamummaan fudhatanii biyya lafaa fi waan hamaa hundumaa injifatan. Atihoo maal siif wayya? Dubbiisaa ol-kaasu. Eyyee Macaafa qulqulluutti amanu,isaan jiraachuu.

Amantootni dhoksaan ifeef; dubbii Waaqayyoo fi humna hafuura qulqulluu, kennaa ayyaanatti fayyadamanii dhalootaaf eebba ta'u. Gufatanii gufachisuun wallaalummaa fi wal balleessuu guddaadha. Kanaaf qorichi salphaatti hin argamu. Kana ooluuf dubbii Waaqayyootiin jaalala isaa beekanii,hafuura simatanii akka ayyaannichi nama godhee fi nama hojjechiisutti duukaa bu'uun gamnummaa guddaadha. Baay'een yeroo tajaajilaaf waamaman sagalee isaa akka waan Mul'ataan yookin abjuudhaan Waaqayyo barsiisutti yaaduudhaan, dubbii Waaqayyoo qo'achuudhaan tarfaanfii dhedheeraa deemuun utuu irraa eegamuu, miidhaa guddaan irra ga'a. Dubbii Waaqayyoo namni tuffatu nama utuu hin taane ofuma isaa miidha. Warri tajaajilaa dubbii Waaqayyoo

hin beekneen miidhamanii dogoggoran wal'aansa argachuu ni danda'u.Maaltu beeka karaa Waaqayyo isaan yaadatu.

Seenaa waldaa kristaanaa keessatti cabsanii ba'uun waan haaraa miti. Garuu, namni baay'een dubbii Waaqayyoo wallaaluu irraa kan ka'e, salphaadhumatti yoo tuqan akkaa sibila kililchuu ta'uudhaan cabsee ba'uuf garee uumuuf gaarreffata. Kunimmoo harka mirgaa walii kennanii fuula duraatti gargaarsa kaminiyyuu wal maddii dhaabatanii utuu wal guddisuu,wal deebisuu,wal gorsuu,irraa jalaa beekanii wal kabajuu,Yesuus fakkaatanii wangeelaa fiigsanii dhufaatii isaa ariifachiisuun utuu irra jiruu; Phawuloosii fi Marqoosiyyuu walii hin gallee, jechuun Karaa danda'ameef hundumaan haaloo wal ba'uudhaan waan Waaqayyo guyyaa ta'e ittiin hojjete qofa of-dura qabuun kophaa fiigu. Wal diddaan waldaa duwwaa keessa jira utuu hin taane achitti ni baay'ata. Maaliif yoo jedhame seexanatu diiguuf irratti xiyyeeffata waan ta'eef. Dammaquu nama gaafata. Kanaaf,Gooftaan firdiin mana koo irraa jalqaba kan jedheef. 1Phex 4:17.Warra mana isaatti deddeebi'an jibbee utuu hin taane dubbiisaatiif warra hin abboomamne adabuufi.

Yesuus, ijoollee isaa fudhachuuf malee balleessuuf hin dhufu. Mucaan isaa garuu eenyu? Lammaffaa dhalachuun nama akka dubbiisaatti jiraatu. Warra naannoo waltajjii sosocho'an sabni Yesuusiin akka hin argine keenyaa(wall) ta'anii ofiif Mul'atanii hoolota amala buburree fi walaalammii horachiisan irraa jalqaba. Maartii luutar faa Cabsanii ba'anii dubbii Waaqayyo beekanii beekamtii kennaniifii alaabaa wangeelaa ol kaasanii, warra hin amannee jaalala kiristoosiin laphee hatanii ,amantii isaaniitiin dhaloota du'a booda jireenyi akka jiru abdatuu fi amantii guutuu qabu kaasan. Sirrummaan

isaanii Kanaan madalamee yaadannoo tajajiilaa fi wareegamaa argatan. Baay'een garuu dukkanummaa fi wallaalummadhuma isaanii lallabuu barbaaduu. Dhaloonni ifee ibsuu; lafaa oonaatii ba'ee jannata Yesuus hogganuutti imaluun jireenya bara baraa gonfata.

**Dubbii Waaqayyoo fi dinqii**

Raajota kakuu moofaa keessaa dinqii gochuudhaan kan beekaman Musee fi Eliyaasi. Musee fi Eliyaas qulqulloota Gaara geeddaramuu irratti Gooftaa Yesuus wajjin waa'ee dinqii du'aa ka'uu mari'ataniidha. Mat 17:1-4. Eliyaas, nama bara dukkanaatti ulfina dubbii Waaqayyootiif waamameedha. Dubbiin Waaqayyoo bara sana dagatamee ture. Waaqayyo bara namoota dibataa itti dhokse ture. Bara rakkinni guddaan Israa'elitti dhufe ture. Bara dubbiin Waaqayyoo dagatamee fi bara namni akka fedha foon isaatti ba'ee galu rakkina guddaatu dhufa. Keessumaa namoonni amananii ganan Waaqayyoon dhekkamsaaf kakaasu. Sababiinsaa, warri akkasii Yesuusiin lammaffaa fannisu waan ta'eef.

Akkasumas, mul'inatti isa tuffachiisu. Ibr 6:6. Waaqayyo ilmi isaa lammaffaa yeroo fannifamu arguu hin barbaadu. Yeroo inni ulfaatu arguu barbaada. Kanaaf, Waaqayyo dubbii koo nyaadhu kan jedheef(His 3:3). Namni dubbii Waaqayyoo nyaate diina balleessa. Yaada Waaqayyoo fageessee namoota biraan ga'a. Wangeela daangaa dabarsa. Namni dubbii Waaqayyoo nyaate, warra kufan kaasee isaatu dhaga'ama malee kufeef kuffiseen isaa hin dhaga'amu. Eliyaas,dubbii

Waaqayyoo kabajee kabachiisee ol-butame. Isxifanoosimmoo dubbii Waaqayyoo kakuu moofaa tuttuquun lallabee du'e. lachan isaaniiyyuu fuula waqayyootti gatii qixa qabu. Sababii isaan dubbii Waaqayyoof jiraataniif lolee irra gore. Isxifaanoos yeroo dhagaadhaan rukutaan  iddoo bara baraan jiraatu; Yesuusiin mirga abbaatti arge malee iddoo itti foon isaa awwaalamu hin argine. Warri jireeenyatti jiran akkasi kunoo!

Nama dubbii isaa kabajeef Waaqayyo humnaan mul'ata. Ayyaanni abidda, dubbiin Waaqayyoo billaadha. Macaafni qulqulluun waa'ee billaa qaramaa fi abiddaa waa baay'ee dubbata. Ayyaanni Waaqayyoo billaan nama keessatti akka qaramu godha. Billaan yoo qaran malee doomaa deema. Nama  qaratetu itti fayyadama. Namni hafuuratti qaramaa hin deemne doomaa deema.  Hammuma qarame dafee kuta. Kan hubachuu qabnu, nutu ayyaana jalatti guddata malee inni duriyyuu guddaadha. Billaa ofii qarachuu jechuun humna ofii haareffachuu jechuudha malee dubbiin Waaqayyoo ni dadhaba jechuu miti.

Dubbiin Waaqayyoo nyaata lubbuuti. Lubbuuf barbaacha ishee guutaaf. Ayyaanni Waaqayyoo qabbaneessaa keessa namaati. Billaan nyaata afaan namaa keessa seenuu hin dandeenye muree xinneessa. Namni nyaata muramee xinnaachuu qabu osoo hin murin nyaachuuf yaalu dheedhummaa isaa bilcheessuu hin danda'u. Akkasumas, ni hudhama. Dubbii Waaqayyoo yoo qabaanne isa dheedhii nu godhuu fi nu hudhu akka bilcheessinee tajaajilaa keenya godhannuuf nu gargaara. Sababii wallaalummaatiif kan hudhame lakkoofsa hin qabu. Dubbiin Waaqayyoo akka billaa qaramee waan nama godhuuf ogummaa fi beekumsaan

waantotatti fayyadamuun bu'aa akka buufnu nu taasisa. Waan hin beekneef waanti nu fayyadu baay'een nu miidheera**.** Itti fayyadama Macaafa qulqulluu beekuun nama guddaa nama taasisa.

## Boqonnaa Torba

## Hiixannaa Jeneraalotaa

**Jeneraalota macaafa qulqulluu hiixatan** seenaa isaanii fi hojii isaanii muraasa ibsuun barbaada. Namoota kanaan ani gootota jedheera. Jireenyi isaanii anaaf hiika guddaa qaba.Waaqayyo jireenyaa fi tajaajila isaaniiitiin ulfina guddaa argateera.

Goototni amantii kun qulqulloota tarree ergaa gara warra Ibrootaa boqonnaa kudha tokkoo keessatti akka dabalaman shakkii hin qabu. Osoo seexanni harkaa buttuu dubbii Waaqayyoo namoota amantootaaf hiixataniidha. Waaqayyorraa ergaa fudhatanii namoota dabarsaniidha. Jiraatanii namoota dhugaa ba'ameefiidha malee hojii isaanii namoota ofiif odeeffatan miti. Hojii isaan hojjetan biyyatu arge, addunyaatu arge.

Osoo yeroo sana Yohaannis Wikliif(John Wycliffee) Macaafa qulqulluu afaan laatinirraa gara afaan Ingilizitti hin hiikne ta'ee, tarii sochiin mishinarootaa lafarra harkifata ta'a. Osoo Onesimoos Nasiib Macaafa qulqulluu gara afaan Oromootti hin hiikne ta'ee wangeelli biyya Itiyoophiyaa keessumaa Oromoo bira ga'uun isaa ni tura ta'a. Osoo Waaqayyo yeroo

sana gootota kana hin dandeessifne ta'ee waanti fokkisaanii fi seenaan gurraachi waa'ii ni ta'a ta'a. Warri Waaqayyoon dubbii isaa jiraachuu fi lallabuun ulfeessan karaa fannoorra deemu. **Karaan fannoo dhiphatee bal'achaa deema, Karaan qannoo bal'atee dhiphachaa deema.** Tajaajiltootni armaan gaditti hojii isaanii jechoota mataa kootiin seenessuuf yaale; jallina biyya lafaa diduun karaa Waaqayyoo isa kan bara baraatiif namoota of kennaniidha. Kanaafi dubbiin Waaqayyoo Macaafa faarfannaa guutummaa boqonnaa tokko yommuu dubbifannu akkas jedha, Far.1:1-6.

- ❖ Namni akka gorsa warra jallootaatti hin deddeebine, karaa cubbamoonni irra adeeman irra kan hin ejjenne, warra ga'isanii wajjinis tarree kan hin teenye gammachuu qaba!
- ❖ Qooda kanaa isa kanatti gammaduu **seerri Waaqayyoo itti in tola**, innoo halkanii fi guyyaa waa'ee seera Waaqayyoo in yaada.
- ❖ Inni akka muka isa bishaan yaa'aa qarqara dhaabamee, yeroo yeroo isaatti ija kennuu, baalli isaas gogee hin harcaaneeti; wanti inni hojjetu hundinuus wal in qixxaataaf.
- ❖ Warri jalloonni garuu akka kana miti; isaan akka habaqii qilleensi fuudhee adeemuu ti.
- ❖ Egaa warri jalloonni firdii duratti hin jabaatan, cubbamoonnis walga'ii qajeelotaa keessa hin dhaabatan.
- ❖ Waaqayyo karaa qajeelotaa duukaa bu'ee in beeka, karaan jallootaa garuu gara badiisaatti in geessa

- si'achi garuu sabni koo ani Waaqayyo akkan ta'e in hubata, yommus ani isa, 'Kunoo, asan jira' jedhe akkan ta'e in bara" jedheera. Isa 52:6

Kanaa gaditti namoonnin ani seenaa isaanii muraasa tarreessu Mishinaroota wangeelaa (Missionary) miti. Namoota Macaafa qulqulluu dhalootatti dabarsan keessaa muraasa barreessuu barbaadeeni. Kana jechuun, Macaafa qulqulluu barreessan jechuu utuu hin taane gara Afaan qomoo isaaniitti warra hiikaniidha. Mishinaroonni warreenin ani kanaa gaditti tarreessu irraa imaanaa wangeelaa fudhachuudhaan addunyaa qaqqabsiisan. Kan isaan qabsa'aaniif; barsiisa dogoggoraa harkaa nama muraasatiin socho'aa nama baay'ee galaafatee hidda yaafateen mormuuf; jireenya lafarraa ofitti hir'isanii, gubatanii, akkaa Yohanniis cuuphaa boojuu namoota baay'ee deebisanii namoota baay'eef ifa ta'anii ,karaa cufame bananii, namatti karaa agarsiisanii ta'anii argamanii; waan lallaban jiraatanii, namoota ***dhaloota jijjiiranii biyya jijjiirrataniidha.*** lafarraa gara mirga Waaqayyootti.

Seenaan hiika Macaafa qulqulluu baay'ee dheeraa yoo ta'eyyuu muraasa isaa tuttuquun barbaachisaadha. Macaafni kakuu moofaa dursa afaan Ibrootaa fi Aramaayikiitiin barreeffame[17]. Sana booddee gara afaan giriikitti hiikame. Kakuun haaraan afaan giriikiitiin barreeffame. Afaan girikiirraammoo gara laatinitti hiikame. Laatin irraa gara afaan Ingilizitti hiikame. Akkamitti akka hiikamee fi qorumsa namoota hiikuu irratti bobba'an mudate kanaa gaditti ni ilaalla. Eegaa, Macaafni qulqulluun duraa duubaan; Afaan Ibrootaarraa gara Giriikitti,Giriikirraa gara laatiniitti,

---

17 www.neverthirsty.org

laatinirraa gara afaan Ingiliziitti, Afaan Ingiliziirraa gara faransaayitti, Rashiyaatti, Jarmanitti, fi afaanota birootti hiikamuun har'a afaanota baay'eetti hiikameera.

Kakuun moofaan afaan Ibrootaatiin barreeffamee ture. Macaafni Daani'eel raajichaa garuu afaan Ibrootaa fi Aramaayikiitiin barreeffamee akka ture seenaan ibsa. Kakuun moofaan gara afaan girikittii kan jijjiramee naannoo bara 250 DH.K.D ture. kunis sebtuwaajent (septuagent)jedhamuun beekama. Kana jechuun namoota torbaatamii lamaan ykn torbaatamaan hiikamuu isaati. Seenaan warra Yihudootaa akka ibsutti bara 285-247 DH.K.D akka hiikame dubbata.

Bara durii, Yohaannis Gutanbarg(John guutenbarg) mashina maxxansaa hojjetee kitaabota baay'ee salphatti rabsuu utuu hin danda'in dura, amantootni  Macaafa maramaa dubbifatu turan. Kunis waggoota dheeraaf amaleeffannaa tureedha. Macaafonni jaatamii ja'an hundi isaanii kopha kophaa hidhamanii maramanii luba ykn tajaajilaa dubbisuuf dhiyaatu turan. Erga mashinni maxxansaa kalaqamee boodaa Macaafa qulqulluu maxxansanii harka nama muraasaa galee akka namni dubbisuu sun hiikeetti fudhatamaa ture.

Macaafni qulqulluun lubootaa fi nama amantaa geggeessuuf malee hin hayyamamu ture. Kunis wallaalummaa fi wallaalchisuu guddaadha. Bara haareffamaa(Reformation) dura amantoonni fi tajaajiltootni baay'een Macaafa qulqulluu dhuunfaatti dubbifachuu hin danda'an turan. Jeneraalonni Waaqayyoo kana hubachuun sabni hundi macaafa qulqulluu afaan dhaloota isaatiin dubbisuu qaba jechuun qabsaa'aa turan. Qabsoon isaaniis injifannoo guddaan xummuramee dhalootaaf eebba ta'e.

Kakuu haaraan Afaan girikiin bara 50-100 DH.K.B gidduutti kan barreeffameedha. Kakuun haaraan gara Afaan laatiinitti kan hiikame bara 383-405 DH.K.B ta’uusaa seenaan waldaa kaatolikii ni ibsa. Kunis hiika laatin jedhamuun beekama. Har’a Waaqayyo, maacaafni qulqulluun afaanota kumaatamatti lakka’amanitti akka hiikamu godheera. Akeekni Yesuus, kiristoos wangeelli guutummaa addunyaatti akka lallabamu gochuudha. Hawwiin Waaqayyoo namni hundumtuu wangeela dhaga’ee akka fayyuudha. ‘’Saba hundumaatti akka dhugaa ba'uuf, wangeelli mootummaa kun guutummaa biyya lafaatti in lallabama; kana booddees dhumni ni dhufa" jedhe. Mat 24:14.

Giriikoonni akkuma to’annaa biyyoota baay’ee weeraruu jalqabaniin afaan isaanii dagaagsuun og-barruu afaan giriik addunyaatti beeksisan. Sabni isaan kolonii isaanii jala galchan hundi afaan isaanii madditti afaan giriik barachuun dirqama ture. Kana waan ta’eefis Macaafni qulqulluun gara afaan giriikitti hiikame. Warri Roomaas yommuu aangoo mootummaa giriikii irraa fudhatanittii afaan isaanii afaan hojii bittaa isaanii gochuun babal’isuu eegalan.

## Jeroom

Bara 347[tti] Dh.K.B kirooshiyaa (crotia)iddoo Istiraayid(stride) jedhamutti dhalate. Kunis biyya isa dalmaatiyaa(Dalmatia) jedhamuudha. Erga abbaa isaa irraa barumsa guddaa argatee booddee gara Roomaatti ergamee barumsa og-barruu fi falaasamaa barachuu eegaale. Roomaa keessa yommuu ture ciminaan afaan giriik, laatin,seenaa fi falaasama barachuun kuusaa sammuu isaa, waantota baay’ee qoratee salphaatti yaadachuun of ijaareera.

Hiikaan Macaafa qulqulluu gara laatinitti jaarraa shanaffaa keessa taasifamee; hiikaa walii galaa(vulgate) jedhama. Kunis afaan uummataa jechuun maqaa kennaniif. Kanas waldaan kaatolikii Roomaa waggaa 1500 oliif itti fayyadamteetti. Bara 382 DH.K.B poppiin(pope) warra Roomaa Damaasas jedhamu, barreessaa isaa kan ta'e Jeroom(Jerome), nama hiikaa afaanii beekuun Macaafa kakuu moofaa fi hiikaa wangeelonni arfan kakuu moofaa wajjin qaban akka hojjetuuf gaafatee ture. Jeroomiis waggaa lama guutuu itti dadhabuudhaan hojjetee xummure.

Yeroo Damaasas bara 384 DH.K.B du'u Jeerom gara betliheemitti deeme. Achitti guutummaa Macaafa qulqulluu akka gara afaan laatinitti hiikuuf mul'ata arge. Jabina guddaadhaan Macaafota kakuu moofaa soddomii salgan hiikuu danda'eera. Kan inni hiike afaan Ibrootaa irraa ture malee giriki irraa miti. Kunis hojii hiikaa warra giriikiitti waan hin amanneef ofii isaaf afaan isa jalqabaa(original) Ibrootaa irraa hiikuu filate.  Kanaanis mormiin guddaan waldaa irraa itti ka'ee ture. Sababiinsaa maaliif Afaan girikii irraa hin hiiktu jechuuni. Waanti mormii hin qabne hin bareedu mitiire? Kan biraa, luba waldaa kaatolikii Roomaa kan ta'ee awugastas(Augustine) baay'ee isaan mormee ture. Sababa inni Macaafa dabalataa warra jedhaman barreessuu dideefi. Jeroom barsiisaa seer-lugaa cimaa, Donatas(donatus) nama jedhamu jalatti waan guddateef afaanoota garaa garaa shaakaluu danda'eera. Jeroom booda irra gara barnoota biyya lafaatti ofii isaa siqsuu barbaadee ture.

Bara dargagummaa isaa seer-lugaa fi falaasama garaa garaa barreessaa ture. Gaaf tokko abjuu arge. Akka dingataa ofiisaa barcuma teessoo Waaqayyoo biratti arge. Sana booda

Waaqayyo, ‘’Yaa Jeroom at eenyu?’’ jedhee gaafate. Innis deebisuun,’’ani kiristaana’’ jedheen. Waaqayyoos deebisee,’’atii sobaadha kiristaana miti’’[18] jedheen. Yeroo hirribaa dammaqu; kitaabota namaa dubbisuurra kitaaba Waaqayyoo dubbisuuf waadaa gale.

Ilaalchuma kanarraa ka’uun Macaafa hiikuuf ka’e. Yeroo hiiku of-eeggannaa guddaa gochuudhaan barreeffama qofa utuu hin ta’in miira isaallee dhaggeeffachaa hiike. Waggaa kudha shan guutuu hojjechuun guutummaa Macaafa qulqulluu gara afaan laatiinitti hiike. Hojii kana hunda hojjetee beekamtii argachuuf waggaa digdama itti fudhate. Abbaa waldaa ykn geggeessaa waldaa cimaas jedhameera. Kunis raajii dubbachuun miti. Ergaa dhaga’ee gara dubbii Waaqayyootti deebi’uu isaatiini.

Jireenyi Jeroom baay’ee kan nama hawwatuu fi nama harkisuudha. Bara 410 DH.K.B namoota baqatanii gara betliheem dhufaniif dawoo qopheessuun gargaaraa tureera. Akkasumas, aboo waldaa jala of galchuun kabaja guddaa argateera. Anxookiyaa keessa jiraachuun phaphasota sadiin daawwatameera. Beetliheem bukkeetti fulbaana soddoma bara 430tti boqote. Jeroom seenaa jiraataa qabaatee biyya geeddarate. Akkuma Jeroom Waaqayyoon dhaga’ee dubbii Waaqayyoo hiikuutti deebi’e nutis gara dubbii jireenyaatti haa deebinu. Kana malee falli hin jiru. Inni isa dhokataa hiikuuf abboomame. Nutimmoo isa hiikame jiraachuuf haa abboomamnu.

**Yohaannis Wikliif**

---

[18] www.francisanmedia.org

Bara 1330 DH.K.B biyya Ingilizii keessatti dhalate[19]. Yuniversitii Oxford irraa eebbifamuun hojii guddaa nama hojjeteedha. Hojii Waaqayyo karaa isaa hojjeterraa ka'uun bakkalcha haareffamaa(morning star of the reformation) jedhamee waamameera.

YohannisWikliif(John Wycliffe)bara duuti gurraachi(Black-death) biyya Ingilizii rukutee ture sodaa mo'achuuf bara 1353 gara Macaafa qulqulluutti deebi'e. Bara sana namoonni inni beekuu fi hiriyyoonni isaa baay'een du'aniiru. Dhibeen kun guyyaa lamaa hanga ja'aa gidduutti nama ajjeesa ture. Yeroo namoonni deebii dhibee kanaa namoota biraa gaafachuuf fiiganitti, Wikliif gara Macaafa qulqulluu qo'achuutti deebi'e. kanaanis hundee hin sochoone irra dhaabachuu danda'eera. Bara sana waggaa lama gidduutti biyyi Ingilizii uummata ishee miliyoonaan lakkaa'aman du'a gurraachaan dhabde. Phaphasonni heddu waan baay'ee odeessaa erga turani booddee parsantiin(harki) sadii du'aan fudhatamaniiru. Wikliif garuu maaliif gaaffii jedhu, namarraa barbaade utuu hin taane deebiisaa Macaafa qulqulluu keessa barbaade.

Baramuu kan qabu bara sana Macaafni qulqulluun kan afaan Ingilizii hin turre. Barreeffamni Macaafaa hundi afaan laatiniitiin ture. Isa Jeroom afaan giriik irraa hike jechuudha. Nama baratee fi beektoota malee namni isa dubbisee hubachuu danda'u hin turre. Bara sanatti akka malee jiraachuun baay'atee ture. Bara itti waldaan kaatolikii tikkeetti dhiifama cubbuu gurguraa turteedha. Samii dhaaluuf qarshii dursanii kanfalu turan. Barsiisonni jallonni waldaa kaatolikii keessatti mul'atanii waan barbaadan saama turan hamma hin

[19] God's generals,Roberts Liardon

qaban ture. Keessa ba'anii maatiidhaan, yoo qarshii hin kanfaltan ta'e daa'imni keessan yommuu duutu mootummaa Waaqa galti utuu hin taane, lafarratti bineensa yookin ilbisa ta'uun deebitee dhalatti jechuun hanga barsiisaniitti ga'anii turan. Garuu kun hunduu ta'ee Waaqayyo nama jijjiirama samii(divine change) fidu qopheeffachaa ture. Innis John Wikliif ture. Kolleejji balol(balliol) galuun itti gaafatamaa dhimma barattootaa(student dean) ta'uun filatamee nama hojjechaa tureedha.

Wikliif waldaan faallaa Macaafa qulqulluu deemaa akka jirtu hubachaa dhufe. Kan inni hubate Macaafni qulqulluun qulqulluu hin tuqamne akka hin taaneedha. Bara sana namni dhuunfaan yoo Macaafa qulqulluu dubbise akka waan rukutamuutti barsiifama. Bara keenyammoo namni yoo Macaafa qulqulluu sirriitti barsiise akka waan ayyaana hin qabneetti yeroon itti fudhatamu jira. Wikliif caaffata hubachaa dhufuun dhugaa fi soba adda baafachuun waldaan kaatolikii ergaa Macaafa qulqulluu faallaa deemaa akka jirtuu fi adeemsa amantaa maallaqni ittiin guuramu,aangoo ittiin argamuu fi mala ittiin biyya to'atan akka ta'e hubate. Kanaanis mormuudhaan waldaan kaatolikii waggaa soddomii sagaliif gargar cabdee akka jiraattuuf sababa ta'uu jalqabe.

Wikliif maacafni qulqulluun gara afaan Ingilizitti hiikamee harka nama hundumaa galuu qaba mul'ata jedhu horate. Waaqayyo karoora isaa keessa kaa'uu jalqabe. Macaafni namoota barataniin duwwaa dubbifamu; gara nama hundumaatti gad bu'uu qaba. kanaafis hiikuun ni barbaachisa yaada jedhu horate.  Yaada namootaa isa waldaan ittiin hogganamaa turte gara qajeelfama dubbii Waaqayyootti deebisuuf ka'e. Waan dogoggora waldaa kaatolikitiin

mormeef ari'atamni fi jibbi guddaan irra ga'e. Oxford Yunivarsitii keessaa erga ari'atamee kophaa isaa jiraachuu murteesse.Waaqayyorraa dhaga'uun waan irra tureef kadhata jalqabee, kallattii jireenya isaa hafe Macaafa qulqulluu afaan laatiin irraa gara afaan Ingilizitti hiikuu akka qabu murteesse. Kunis bakka lutarworz(lutterworth) jedhamutti ta'e.

### *Wal-ga'ii raafama lafaa*

Wikliif fuula waldaa fi namaatii erga of dhoksee, dhokatee namoota lama wajjin hojiitti erga seenee booddee; mormiin guddaan irra ga'e. Utuu inni hin beekin warri isaan morman wal ga'ii taa'anii hojii isa dhaabsisuuf biyya irratti kaasuuf murteessan. Garuu, utuu isaan wal ga'icharra jiranii raafamni lafaa guddaan ta'ee gargar bittiman. Ameen! Yohaannis Wikliif akka Waaqayyo dheekkame ni hubate. Kanaafis, wal ga'ichi, ''Wal ga'ii raafama lafaa'' jedhame. Hanga bara 1382tti,Wikliif, barreeffamoota baay'ee barreesse. Garuu hanga 1525 tti hin maxxanfamne ture.

Baruma kana,1382 Macaafa qulqulluu afaan laatinirraa gara afaan Ingiliziitti hiikuun bara 1384 tti xummureera. Maxxansisaa; gargaaraa isaa kan ture Yohaannis parvi(John purvey) nama jedhamuunii fi namoota birootiin bara 1388 fi 1395 raawwatameera. Erga kana hundumaa hojjete Joon Wikliif bara 1384 boqotee gara Gooftaa isaa deeme.

Haa ta'u malee, hojii jallinaa waldaan kaatolikii hojjechaa turte kan dubbiin Waaqayyoo hin deeggarreen waan mormeef irrattis waan barreessef; sirni awwalcha isaa salphaa ture. Waldaa warra kaatolikii luterworzitti awwalame. Erga inni du'ee waggaa digdamii afur (24)booddee, 1408$^{tti}$ DH.K.B, itti

gaafatamaan waldaa orthodoksii Roomaa akka namni hiika Wikliif hin dubbifne ajaja dabarse. Namni hiika Macaafa qulqulluu Wikliif harkatti argame;lafa isaas ni dhaba qabeenyi isaas jalaa fudhatamee waldaaf kennama jedhamee labsiin darbe. Bara 1413tti kitaabni inni barreesse hundinuu walitti qabame akka gubamu ta'e. Erga Yohaannis Wikliif du'ee waggaa 29 booddee(1413 tti) reenfi isaa ajaaja phaphaasiitiin awwala keessaa baafamee akka gubamuu fi daaraan isaas bishanirratti akka firfirfamu ajajni darbe. Erga inni du'ee waggaa 44ffaa isaatti ajajni kun raawwatee reenfa isaa gubanii bishaan irratti facaasan. Qabsoon kun hammam seexanni nama dubbii Waaqayyoo dabarsu,jiraatuu fi barsiisu balleessuuf akka dhama'u agarsiisa.  Wangeelli garuu hin dhaabatu. Yomiyyuu hin ittifamu.

Mul'anni Wikliif jiraateef; saba afaan ormaa dubbifachuu hin dandeenyeefi. Waanti inni hojjete hundi sanyii Waaqayyoo facaasuu fi waan jalqabsiise xummuruuf abdachuu ture. Waaqayyos mul'ata isaa raawwateera. Jireenyi fi ilaalchi inni waa'ee Macaafa qulqulluu irratti qabu kan namoonni isa booda turan qabsaa'aaniif wajjin wal fakkaata. Jalqaba irratti namoota isa booddee ka'anii jijjiirama hafuuraatiin guutamaniif fakkeenya ta'eera waan ta'eef.

Kanumaan wal qabatee; Seenaa Yohaannis Haas(John Hus[20]) nama jedhamuu kaasuun baay'ee barbaachisaadha. Namni kun nama Waaqayyo itti fayyadamee namoota baay'eef sababii jijjiiramaa godheedha. Haas,dhalataa biyya Rippabilika cheekiiti(Czech republic). Biyya Boheemiyaa keessatti barsiisa nama geeddaruu fi tajaajila hareeffamaa

---

[20] God's generals,Roberts Liardon,2007

jalqabee namni baay'een gara Waaqayyo baruutti dhufeera. Gochaawwan waldaan kaatolikii Roomaa hojjettuun mormuun Macaafa qulqulluu barsiisuutti fufee hordoftoota baay'ee horachuu danda'eera. Sababa pooppii waldaa kaatolikiitiin mormeef ari'atanii waggaa lamaaf akka baqataatti jiraateera. Sana booda, geggeessitootni waldaa kaatoolikii Roomaa wal ga'ii qabatanii akka inni dhufuuf waamicha taasisaniif. Kanuma irraa ka'uun gara walga'ii sanaa yommuu dhufu qabanii mana hidhaatti darbatan. Sababiin isaan hidhaniifimmoo ilaalcha isaa waan geeddarachuu dideefi.

Bara 1415 barsiisa amanti waldaa Roomaatiin morme jechuun isa ajjeesan. Kanuma irraa ka'uun hordooftni isaa lola kaasanii garaa garummaan guddaan uumame. Sababa kanaattis waggaa kudha tokkoof(11) lolli itti fufe. Yohannis Wiikliif fi Yohannis Haas dhugaa dubbii Waaqayyootiif qabsaa'anii jijjiirama fidan. Nutihoo! Jiraachuun dhiibbaa uumuu qabna. Macaafa qulqulluu gurguruu osoo hin taane jiraachuu fi beeksisuutu gatii nama baasisa. Namnumti itti hin amannee ittiin duroomuuf rabsuu ni danda'a. Waaqayyo warra gurguraniif osoo hin taane warra jiraatanii dhalootaaf dabarsaniif barbaada.

Jireenya Yohaannis Wikliif irraa maal baranna:

1. Namni barate akka dhugaa hubate.
2. Namni beekamtii qabu waamichaaf dhokatee sababa qannootti jiraachuu nama baay'ee akka ta'e.
3. Ergama isaa raawwatee akka boqote.
4. Hojii fi maqaa hin duune horachuu isaa.

## Wiliyaam Tendil

Wiliyaam Tendil**(William Tyndale)**akkuma Wiikliif fi Jan Haas nama Yuniversitii oxforditti barateedha. Bara 1494 biyya Ingilizii keessatti dhalate[21]. Akkuma namoota isa dura turanii; amantootni hundi afaan dhaloota isaaniitiin Macaafa qulqulluu dubbifachuu qabu ilaalcha jedhu qaba ture. Kana irraa ka'uudhaan hiika haaraa gara afaan Ingilizitti hiikuuf ka'e. Hojii isaa magaala landanitti(London) jalqabe. Waldaan kaatolikii hojii inni jalqabe waan dhageessee, lola fi ari'atama irraan waan geesseef gara biyyoota Awuroppaa kan birootti baqachuun hojii isaa xummuruu danda'eera. Macaafa qulqulluu hiikee Mashinii maxxansaatiin baay'isuun addunyaa kanarraa nama jalqabaa ture. Haa ta'uyyuu malee, bara 1526 A.l.A tti iddoo Wormis jedhamutti koppii inni baay'isiisee gara biyya Ingilizitti erge qabuun phaphaasiin waldaa warra kaatolikii gubsiiseera. Phaphaasonni waldaa warra kaatolikii Macaafa qulqulluu gubuuf ejjannoo dhiifama hin qabne qabaachuun, hojii Wiliyaam Tendil hojjete balleessuuf ka'anii gubaniiru. Koppii sadii kan hin caalletu hafe.

Haa ta'u malee, bara 1534 tti irraa deebi'uun maxxansiisanii rabsuun danda'ameera. Kun lammaffa ta'uun isaa angawoota

[21] en.wikipedia.org › wiki › William_Tyndale

biyya Ingilizii waan heddu arseef, hojiisarraa(Macaafa qulqulluu maxxansiisuurraa) akka deebi'u akekkachisa guddaa kennaniifii turan. Inni garuu Macaafni qulqulluun baay'atee maxxanfamuun saba hunda bira ga'uu qaba jedhee ejjannoo ofiisaa qabaachuun murtoo isaa ifatti beeksise. Akka isaan hin dhageenye(tole hin jenne) waan baraniif waggaa lama booda, jechuun bara 1536 tti qabanii utuu hin awwwaalin reenfa isaa gubaniiru. Utuu hin gubatin dura haasa isa dhumaa taasiseen akkas jedhee ture. '' Utuu Waaqayyo umurii koo dheeressee qotee bulaan caalmaatti Macaafa qulqulluu akka baratun godha''.

Namoonni Macaafa qulqulluu nu biraan ga'an wareegama gurguddaa itti kanfalaniiti. Warri kaan itti hidhamanii, warri kaan itti madaa'anii nu biraan ga'an. Hojiin Wiliyaam Tendil addunyaaf ifa ta'ee jira. Yohaannis Wikliif fi Wiliyaam Tendil kan isaan ajjeeffamaniif maaliif Macaafa qulqulluu beeksiftu jedhamaniiti. Afaan isaanii akka jireenyaatti lakkaa'uun,jechuun afaan Macaafni qulqulluun ittiin barreeffamee ture malee akka waan afaan biraa Waaqayyo hin dhageenyee fi qulqulluu hin taaneetti lakkaa'uun namoota dhugaa kana gidirsaniiru. Kan isaan gidirsaa turemmoo namoota amantaa biraa hordofan ykn waldaan ala jiran miti. Namootuma Yesuus qulqulluudha Waaqa jedhantu akkas gochaa ture. Namni baay'een diina Waaqayyoo, kan ''itti amanaan jira'' jedhanii ta'eera. Ani Waaqayyoon nan jaalladha jechaa diina isaa ta'uu inni nama haa oolchu.

Utuu hojii kanatti Macaafa qulqulluu hiikuutti, namoonni kun hin qabsoofne ta'ee dukkanichi biyya lafaa irra ture sun hin sokku ture.Qabsaa'onni kunillee seenaa jiraataa akkasii

hojjechuu hin danda'an turan. Seenaan ta'uudhaan hojjetama malee dubbisuu qofaan miti.

Har'as namoonni Macaafni qulqulluun waldaa keessatti akka hin barsiifamne barbaadan lakkoofsa hin qaban. Warri akkasii, akkuma phaphaasota waldaa kaatolikii Roomaa durii maallaqaa fi bu'aaf jedhanii Macaafni akka hin banamne warra barbaadaniidha. Ejjennoon waldaa kaatoolikii Roomaa akka namni Macaafa qulqulluu hin dubbifne gochuu ture. Sababni isaan akkas godhaniif Macaafni qulqulluun harka nama xinnaa(ordinary) hin galu jechuuni. Waan dubbii Waaqayyoo jaallatan itti fakkaatee diina itti ta'an. Hojii Wiliyaam Tendil jalqabe kana namoota ariifachiisan Waaqayyo kaaseera. Har'a yeroo salphaatti Macaafa qulqulluu mana kitaabaati bitannu wanuma salphaatti dhufe nutti fakkaata. Sabni hunduu utuu ofiisaaf Macaafa qulqulluu dubbifatee waanuma tajaajilaan irratti fe'u hunda hin fudhatu. Qoruu jalqaba. Adda baasuu jalqaba. Madaalee itti fayyadama. Kanaaf, geggeessitootni baay'een Macaafa qulqulluuf iddoo addaa hin kennan. Waaqayyo namoota dubbii isaatiif iddoo kennan barbaada.

Namoonni akka Wiiliyaam Tendilii fi Yohannis Wikliif fa'aa, ergaa fi jaalala Waaqayyoof qabanirraa kan ka'e ofiif gubatanii dhalootaaf ifa ta'anii darban. Dhaloonni isaaniin ta'anii tajaajiluu isaanii beeka malee odeessanii tajaajiluu isaanii hin beeku. Waaqayyo jarreen kanatti guddaa gammada. Nutis utuu gara Macaafa qulqulluutti deebinee; seenaan keenya ni jijjiirama. Waaqayyo dhalootaaf fakkeenya nu godha. Karaan yeroo baay'ee hojii hafuuraa fakkeessinee yaalle baay'een kan nu baasuu didee fi kan itti qaanofneef, akka dubbii Waaqayyootti waan hin taaneefi. Gara Macaafa

qulqulluutti utuu deebinee, Waaqayyoon qorree ilaallee seenaa bareedaa nu malee enyuuyyuu hojjechuu hin dandeenye galmeessina. Sababiinsaa Waaqayyo qoraatii na ilaala jedhe malee dubbii koo qoraa hin jenne. Milk 3:10

## Macaafa Guddaa

Bara 1536tti Wiliyaam Tendil erga du'ee booddee; Macaafni qulqulluun hamma eegamuun olitti hiikamuu fi tamsa'uu eegale. Erga Wiliyaam Tendil du'ee waggaa lama booddee namni Yohannis Rojars(John Rogers[22]) jedhamu gargaaraa Wiliyaam Tendil kan ta'e guutummaa hiika(commentary) Mathewoos( The matthew Bible commentary) harkaan barreessee xummure. Kunis xummura hiika Macaafa Wiliyaam Tendiliidha. Yohannis Rojars, akkuma Tendil sababii hiika Macaafa kanaatiif ni wareegame.

Bara 1539 tti kover del (coverdale) namni jedhamu irra deebi'ee sirreessuun Macaafa guddaa tokko maxxansuu danda'eera. Hiikaan kitaaba kanaas amantoota biyya Ingiliziitiin kan dubbifamee fi beekameedha. Sana booddee, Macaafni qulqulluun baay'een maxxanfamuun hamma andaara lafaatti rabsamuu danda'eera. Macaafni qulqulluun hammam akka seexana raase seenaa kanarraa arguu ni dandeenya. Namni meeqa sabaabii isaaf erga du'ee boodde, addunyaan kun seera Waaqayyoo dubbisuu dandeesseetti. Har'ammoo erga Macaafni qulqulluun sirriitti lafa hundumatti argamuu danda'ee iddoo baay'eetti akka amantootni hin dubbifneef seexanni sababii garaa garaatiin irraa fageessaa

[22] Grasping God's word, 2012, J.Scott duvall,J.Daniel Hays,P27

jira. Waan waa'ee hin baafne heddun yeroon isaanii akka qisaasa'u godha.

## Martiin Luutar

Martiin Luutar**(Marthin Luther)** bara 1483 tti, biyya Jarmanitti dhalate. Uumurii wagga 17tti universiitii Irfart (Erfurt) galee barnoota isaatti cimuu eegaale. Bara 1510-1520 tti Martiin Luutar Macaafa faarfannaa, ergaa gara warra Hibrootaa,Roomaa fi Galaatiyaa dubbisuutti gad taa'e. Waggaa kudhaniif jechuudha. Akkuma irra deebi'ee Macaafa qulqulluu dubbisaa dhufeen rakkoo wal fakkataa Macaafni qulqulluun hin deeggarre waldaan kaatolikii dalagaa turte argee mormuu jalqabe. Kunis qabsoo Yohaannis Wikliif fa'aa qabsaa'aniif ture. Fayyinni ayyaanaan malee qarshiin hin bitamu yaada jedhurra ga'ee mormii isaa dhageessifachuutti ka'e. Yeroo baqatee iddoo Witanbarg(wittenberg) jedhamu turetti Macaafa qulqulluu afaan Girikiirra gara afaan jarmaniitti hikeera. Waanti hundumtuu hoo gaarummaaf ta'a.

Yommuu gaa'ela dhaabbatu uumuriin isaa 41 ture. Haati manaa isaa kaatrinaa Von Boraa jedhamti. Yeroo luutaritti eerumtu mucaa uumurii waggaa 26 turte. Barri inni tajaajila itti jalqabe dukkana kan turee fi bara phaphaasonni baay'een Macaafa qulqulluu utuu hin dubbisin tajaajilan ture. Har'a hoo nama meeqatu kolleejjii Macaafa qulqulluu irraa eebbifamee barnoota isaa malee kiristoos lallabuu dhiise? Argaa hin jirtanmoo?

Qabsoonii fi mormiin Martii luther innii angaafaa; dubbii Waaqa jiranna jechuun; isa namni biraa dubbisee hiika itti kennu didduun, Maacafnii qulqulluun wal hikaa jechuun ofiif dubbifatee; tajaajila isa akka Waaqayyo eegutti jijjiiramaaf ka'ee. Ija jabuummaa guddaan guutamee seeraa ittiin bulmaataa keeyyata 95 qabu maxxansee mormii dubbisiise. Fuula phaphaasota warra barcumni tajaajilaa itti ho'ee, wayyaa dhedheeraa uffatanii iddoo namnii isaan argutti, iddoo namni isaan kabaju argamutti yeroo hundumaa tajaajila isaanii Empayera warra godhatanii jireenyaa bara baraa maallaqaan bitadhaa jedhanii, warraa bitaa galanii bitaa nama galchan,motummaa Waaqayyoo qarshiin jijjiiruuf warra dhama'an, naannoo maallaqaa irra warra nanna'an, ofiif furdatanii saba homaa hin beekne warra huqqisan, ofiif sooromanii saba hoolaan Waaqayyoo Yesuus Faasikaa ta'eef warra iyyoomsan, birmadummaa dhiiga Yesuusiin dhufee dhokatanii lixanii[23] warra garbummaatti nama deebisaniin mormee. Dhaloota riformiitiif ykn bara jijjiiramaatiif Gooftaan sababa godhe.

Bara Maartiin luther itti cabsee ba'ee irraa kaaseetu bara ammayyaa jedhamee kan waamame. Barrii sun kan inni ittiin beekamu iyya Martii luutar ,Maacafaa qulqulluu qofa(sola scriptura), ayyaana qofa fi amantii qofa, jedhu ture. Luutar, Maacaafni qulqulluun nama hundumaaf,Afaan hundumaan banamaa ykn argachuu kan danda'an haa ta'u ejjennoo jedhu dhageessisaa ture. Kanarraa kan ka'ee maacafni qulqulluun aangoo olaanaa (Supreme Authority)[24] ,innii qabutti namoonni akka amananiif karaa saaqe. Kan baay'ee namatti tolu luutar

[24] The roaring reformers generals,Roberts liardon,p222,2003

iddoodhuma barreeffama mormii keeyyata sagaltamii shan waldaa dubbisiseetti awwaalame.Utuu luutar waldaa kaatolikii keessaa cabsee hin bane ta'ee maaltu ta'inna laata? Amantootni protestantii hundii mul'ata nama tokkoo keessaa biqilan. Martiin Luutar nama lubbuu Biliyoonotaaf sababaa fi karaa fayyinaa ta'eedha. Ati hoo? anihoo? Har'a tajaajilaan baay'een maallaqa argachuuf,Zayitii fi bishaan gurgurachuuf deemamoo dubbii Waaqayyoo laphee namaa irratti facaasuufi? Itti yaaduu nama gaafata.

## Onesimoos Nasiib

Yeroo Waaqayyo saba Oromoo fi Itiyoophiyaa yaadachuu barbaadu; karaa hamaa fakkaatu keessaan Onesmoos Nasiib kaasee Macaafni qulqulluun gara Afaan oromootti akka hiikamu godhe. Seenaa isaa mee duubatti deebi'uun waan muraasa ibsuu fedha.

Maqaan isaa guutuun **Hiikaa Awaajii Irreesso** jedhama. Booddee garuu Onesimoos Nasiib jedhamuun moggaafamee jira. Godina Iluu abbaa booraa,Aanaa Hurrumuu ganda oggee jedhamu keessatti bara 1856 dhalate. Bara hiikaan itti dhalate wal waraansa guddaatu ture. Abbaan hiika obbo Awaajiin loltuu turan. Abbaan Hiikaa Obbo Awaajii Irreessoo ijoollee isaanii sadeen Boonsaa, Seenaa fi Hiikaa haadhaaf dhiisanii waraana Iluu fi Hurrumuu keessatti ta'ee irratti wareegaman. Akkan odeeffannoo baay'ee maddoota garaa garaa irraa argadhetti waanti barreeffame heddu garaa nama nyaata. Haati warraa Obbo Awaajii adde Roobee Gammadaa[25],ijoolloota kana qofaa ishee guddisuu eegalte.

[25]https://www.bbc.com › oduu-48715569

Guyyaa tokko wayita adde Roobeen ijoollee ishee sadeen qabattee karaa deemtuu namichi tokko bosona keessatti eeggatee Hiikaa Awaajii harkaa fudhate. Haati Hiikaa iyyitullee nama birmatuuf waan dhabdeef ilma ishee hambifachuu hin dandeenye. Seenaan kun seenaa Yoseefiin wajjin baay'ee wal fakkaata.

Hiikaan namni isaaf birmatu dhabamee haadha isaa walin osoo wal jaallatanii haati boossee mucaanis haadhatti boo'ee gargar ba'an. Haa ta'u malee barbaacha baay'ee booda adde Roobeen mana nama ilmashee, Hiikaa Awaajii, harkaa butee badee argatte. "Adaraa gooftaa koo mucaa koo kana ni gurgurattamoo garboomfattee teessifatta?" jechuun namicha gaafatte. Namichis Hiikaan boo'ichaan baay'ee isa rakkisaa waan turee fi na harkaa bada jedhee waan yaadeef akka gurguratu adde Roobeetti hime. Roobeenis "erga ni gurguratta ta'ee hangan horiikoo gurguree deebi'ee dhufee mucaa koo fudhadhutti naaf obsi" jechuun horiishee gurgurachuuf gara qe'ee isheetti deebite.  Yeroo sana hiikaan daa'ima umurii waggaa afurii ture. Namichi isa butes haadha isaa osoo hin egiin nama biraatti gurgurate.

Darbaa darba yeroo saddeet erga gurguramee booddee; dhumarratti, itti aanaa itti gaafatamaa Qoonsilaa Faransaayi kan ture, namni Weerner Munziinger jedhamu, Magaalaa Mitsiwwaa, qarqara Galaana Diimaatti isa argatee akka inni sanaan booda garbummaan hin gurguramneef bilisa isa baase. Seenaan haaraan egaa jalqabuufi.  Sana booda dandeettii cimaa agarsiisuun barnoota Mitsiiwwaatti barachaa ture waan hordofeef wagga shaniif Biyya Iswiidiin(Sweden)deemuun barnoota isaa hordofee xummuruun gara Umkulluutti

(Munkullo) biyya Ertiraatti deebi'ee, karaa wangeela gara biyya oromootti fiduu danda'u yaaduu jalqabe. Utuu nu ta'eehoo? Ni deebinamoo? Mitsiwwaatti deebi'ee, shamarree umurii waggaa kudha sagalii kan taate Mihirat Hayiluu fuudhe.

Baroota keessatti namoonni saba ykn dhaloota birmaduu baasan rakkina fi gidiraa guddaa keessa darbuun dhaloota isaan booddee jiraniif furmaata ta'u. Karaan qajeelaan gara milkaa'inaa fi boqonnaatti nama geessu takkaallee hin jiru. Yoseef utuu gabaa garbaa hin dhaabatin biyya Gibxii galee hojjetaa ta'e. Onesimoos Nasib garuu gabaa garbaa yeroo saddeet dhaabate. Akka nama hoolaa harkisee gabaa geessuu gabaa geessaa turan. Yoseef waggaa kudha sadii guutuu achi buuteen isaa dhabamee ture. Onesimoos Nasiibiis waggaa kudha sadii achii buuteensaa hin beekamu ture. Bara 1856tti dhalate. Bara 1859tti butamee gurgurame. Bara 1872tti cuuphamee hojii wangeelaaf abdii argate. Kunis garaa garuummaa wagga kudha sadii ta'uusaa agarsiisa. Eegaa, Onesimoos Nasiib, Yoseef Urjii bara dhumaatti samii biyya Oromoo irraa gad ibsu ta'e. Seenaan kun miira koo hamman to'achuu dadhabutti natti dhaga'ama. Haa ta'uutii, dhumnisaa hin badne. Gaarummaaf ta'e. Hiikaan butamuun karaa fokkisaa fakkaatuun gurguramee biyya birmaduu baase.

Onesmoos Nasiib gara biyya abbaasatti galee wangeela lallabuuf fedhii guddaa waan qabuuf maatiisaa fudhatee kara sudaan ji'a lama guutuu deemuun wallaggatti galuuf yaalii taasise. Loltoonni minilik waan isa dhorkaniif Asoosaa darbuu hin dandeenye. Yeroon sun isaaf yeroo qorumsa guddaa ture.[26] Dhibee guddaan qabamuun gidiraa guddaa

[26] Nordic Journal of African Studies ,1995, MEKURIA BULCHA, p38

dabarse. Lafa onaa sudaan keessatti jechuudha.Hiriyyoonnisaa achitti biraa du'aniiru. Inni garuu gara biyya Ertiraatti deebi'uun Asoosamaa fi hog-barruu oromoo hiikuutti taa'e. Utuu abdii hin kutatiin yaalii lammaffaa karaa jibuutii gara biyya isaa Oromiyaatti deebi'uuf yaaluus mootichi minilik akka of irra deebi'anii biyya gad dhiisan akeekkachiisa itti erge.

Gara Umkullutti deebi'uun, Macaafa qulqulluu guutummaa isaa hiikutti taa'e. Hiika Macaafa qulqulluu gara afaan Oromoottii kana gargaarsa Asteer Gannoo fi Oromoota dhibba shan Ertiraa keessa turan wajjin ta'uun hiikuu danda'eera. Ittifamuun yeroo tokko tokko hojii dagatan akka raawwatan nama taasisa. Inni wangeela barate galee sabasaa barsiisuuf haa yaaluyyuu malee Macaafni qulqulluun afaan Oromootti hin hiikamne waan tureef, utuma yeroo sana biyya Oromiyaa galeeyyuu sirriitti barsiisuu hin danda'u ture.

Erga barnoota isaa fixee deebi'ee yaalii gara biyya oromootti taasisee milkaa'uu dadhabee bara 1881 irraa kaase Macaafa qulqulluu hiikutti gad taa'e. Asteer Gannoo gootittii Oromooti. Utuu isheen hin gargaarre ta'ee, Onesmoos Nasiib, Macaafa qulqulluu hiikuu hin danda'u ture jedheen yaada. Sababiinsaa, Onesmoos Nasiib, yeroo biyya Oromiyaa gad dhiisu daa'ima waan tureef afaan Oromoo sirriitti hubachuu dhiisuu danda'a. Asteerimmoo erga cimtee gurguramtee waan ta'eef Ertiraatti birmaaduu baatee Hog-barruu Oromoo irratti gumaacha guddaa gooteetti. Hiika Macaafa qulqulluu keessatti, jechoota Afaan Oromoo baay'ee isheetu gargaare.

Bara 1898 erga hiika guutummaa Macaafa qulqulluu raawwatee booddee bara 1899 maxxansiisuuf ji'a sagaliif biyya Iswiidin kirishoonaa iddoo jedhamutti imalee ture. Maxxansi Macaafa qulqulluu afaan oromootti hiikamees haala

gaariin raawwatame. Macaafa qulqulluu gara Afaan Oromootti hiikee maxxansiisuuf waggaa kudha torba(17) qabsaa'e. Kunis mul'ata waggaa kudha torbatti raawwate argina.

Bara 1903 akka biyya oromootti galuuf Mootichi Minilik hayyameefii jennaan bara 1904 naqamtee galee erga mootichi Kumsaa Morodaa[27] gargarsa godheefii boodde; mormii baay'ee darbuun sanyii wangeelaa facaasuu danda'eera. Onesimoos Nasiib Macaafa qulqulluu hiikee saba bal'aa tajaajile. Namoonni gara Oromiyaatti dhufanii wangeela akka hin barsiifneef dhorkamuun; akeeka laf-jalee seexanaa ture.

Dhumarratti garuu, seexannis namni jallaanis mo'ameera. Oneesimoos Nasib, waggaa soddomii shan boodde gara biyya abbaa isaatti deebi'e. Dadhabbiin Oneesimoos Nasiib, eebba biyya Itiyoophiyaa ta'eera. Waaqayyoo nama kanatti fayyadamee saba Oromoo yaadateera. Abaarsa cabseera. Waldaan Makkana Yesuusii nama kanaan biyya kanatti hundeeffamte.

Har'a Onesimoos Nasiibiif siidaan yaadannoo Hurrumutti dhaabateefii jira. Sababii Hiikaa Awaajitiif sabni Oromoo wangeela dhaga'ee Og-barruu isaa gabbifachuun eebbaa guddaa keessa seenuu danda'eera. Hiikaa Awajii Bakkalcha eebba oromooti. Kun dhugaa hin haalamneedha. Sababii Yoseefiif sabni Israa'el bara beelaa oolee gara biyya abbaa isaa ganamaa,kana'aanitti deebi'uu danda'eera.Sababii Onesmoos Nesiibiif, sabni Oromoo eebba guddaa Waaqayyorraa argachuu danda'eera. Har'ammoo sababii ati gara Macaafa qulqulluutti deebituuf qomoon kee eebba

[27] Gustav Aren,1999, Envoys of the gospel in Ethiopia,p288

hafuuraa fi dinagdee hin dhumne keessa akka galu shakkii hin qabaatin.

Egaa, Jeneraalonni Waaqayyo isaan kaase gatii gurguddaa armaan olitti ilaalle kanfaluun hojii gaarii hojjechuun wangeela fayyinaa nu biraan ga'aniiru. Nutis wangeela lallabuun barsiisuun akkasumas jiraannee dhaloota dhufuuf galaa jireenyaa kaa'uuf qophaa'utu nurra  jira. Maqaan keenya nu wajjin akka hin duuneef dhalootaaf hojii gaarii hojjechuutu nurraa egama. Yoo itti fayyadamne dubbiin Waaqayyoo seenaa erga nuti darbinee dubbatu akka hojjennuuf nu gargaara. Kanaafiyyuu, gara ergaa dubbii Waaqayyootti deebi'uun waamicha keenyaan sochii haa jalqabnu. Akkuma nuti Waaqayyoon egnu innis nu egaa. Waaqayyo namoota taa'an wajjin hin taa'u. Namoota deemaniin wajjin hojii hojjeta.

"Waaqayyo garuu akka loltuu jabaa fi sodaachisaatti anaa wajjin waan jiruuf, warri na ari'atan in kufu malee, ana hin mo'an". Er 20:11. Yommuu dubbii isaatiif jiraannu Waaqayyo akka loltuu jabaa ta'ee sodaachisuu egala.

**Jildiin lammaffaan itti fufa!**

# Kitaabota Wabii

Delivered from the powers of darkness, Emmanuel eni,

Failing forward, John Maxwell, HarperCollins Leadership publishers, 2007

God's generals,Roberts Liardon, Whitaker House publishers, 2000

Gustav Aren, Envoys of the gospel in Ethiopia,EFS forlaget publishers, 1999

Hiikaa macaafa qulqulluu,Yaared Shiferaw, 2018

I Saw Heaven, Roberts Liardon, Bethany House Publishers, 1987

If Not Empire, What? A Survey of the Bible, Berry Friesen and John K. Stoner, 2014

Nordic Journal of African Studies , Mekuria Bulcha, 1995

Overcomming sexual immorality,Bill Ridge, 2008

Reading bible suprenaturally, John Piper, christianaudio publishers

Systematic theology,wayne Grudem, Zondervan Academic publishers, 1994

The drama of the Bible in six acts, Baker Academic publishers 2010

The purpose driven church, Rick Warren, Zondervan publishers, 2003

The roaring reformers: God's generals,Roberts liardon, Whitaker House publisher, 2003

Witness and discipleship,Gudina Tumsa foundation, 2007

ሕይወቴና ጴንጠቆስጤኣዊ እንቅስቃሴ አጀማመር በኢትዮጵያ, መጋቢ ዘለቀ አለሙ, 2009